

# درزی

## حصہ اول

مصنفہ:-
ماسٹر ایشور دت

ملنے کا پتہ: درزی گھر رنگ محل لاہور

قیمت علاوہ محصولڈاک ایک روپیہ۔

بار اول ۲۰۰۰

# فہرست مضامین

# فیشن بک جدید

مجھے نہایت افسوس کے ساتھ اعلان کرنا پڑتا ہے۔ کہ لیڈی اینڈ جنٹلمین فیشن بک جس کا اعلان دوست درزیاں میں کیا گیا تھا۔ ختم ہو گئی ہے۔ لہذا کوئی صاحب اس کے واسطے آٹھ آنے کے مجوزہ ٹکٹ ارسال کرنے کی تکلیف نہ فرماویں۔

اب ہم ایک نہایت ہی اعلےٰ فیشن بک جدید شائع کر رہے ہیں۔ جو کہ ہم نے زرکثیر خرچ کر کے تمام قسم کے اعلےٰ ترین جمپر وغیرہ تیار کر کے لیڈیز کو پہنا کر اُن کے مختلف فوٹو لے کر۔ اور بعد ازاں اُن کے بلاک بنوا کر شائع کر رہے ہیں۔ نہایت اعلےٰ چیز ہو گی۔ یہ نہ صرف درزیوں یا مستورات کے واسطے ہی مفید ہے۔ جنہوں نے اپنے ہاتھ سے کپڑے سینے ہوں۔ بلکہ ہر ایک آدمی کے پاس اِس کتاب کا ہونا نہایت لازمی ہے۔ تاکہ وہ اس کی مدد سے ہی اپنے درزی کو ہدایت دے سکیں کہ اُس کے پارچات فیشن جدید کے مطابق تیار ہوں علاوہ ازیں اگر اِن تصاویر کو صرف گھر کی دیواروں کے سجانے کے واسطے بھی استعمال کیا جاوے تو بھی یہ ایک نایاب تحفہ ثابت ہو گا اتنی خوبیوں کے باوجود قیمت صرف ایک روپیہ علاوہ محصول ڈاک۔ فوراً آرڈر دیں ورنہ پہلے کی طرح مایوس ہونا پڑیگا۔

مصنّف

# ریویو

ہندوستان کے بڑے بڑے اخبارات کے علاوہ ملک کے کونے کونے سے موصول شدہ خیالات جو کہ دوست درزیاں کے متعلق ظاہر کئے گئے ہیں کو شائع کرنے کے واسطے ایک بڑے بھاری دستاویز کی ضرورت ہے - لہذا صرف ایک دو اصحاب کے ریویو پبلک کی اطلاع کے واسطے ذیل میں درج کئے جاتے ہیں :-

۲ - آپ کی مرسلہ کتاب دوستِ درزیاں پڑھکر بہت خوشی ہوئی بیشک آپ نے سینکڑوں گمراہ لوگوں کی راہ نمائی کردی اور ہزاروں کو روزی کے قابل بنا دیا اللہ آپ کی دانائی اور فراست میں اور ترقی بخشے مہربانی فرما کر اپنی تمام کتب کی ایک ایک جلد جن کا ذکر آپنے نایاب تحفوں میں کیا ہے - فوراً بذریعہ پارسل بھیج کر مشکور فرمادیں :-

دستخط حافظ مولوی صدیق احمد جامع مسجد ترڈوڈا ضلع بھنڈارہ سی پی - ۵ ، مارچ ۱۹۳۵ء

۳ - دوستِ درزیاں واقعی قابلِ تعریف کتاب ہے - اس کے لکھنے میں آپ نے نہایت فراخدلی سے کام لیا ہے - یہ کتاب نہ صرف ایک معمولی درزی کو اعلےٰ کاریگر بنا دیتی ہے - بلکہ ہر خاص و عام کو ایک کامل اُستاد کا کام دیتی ہے - براہِ نوازش اپنی مکمل فہرست کتب ارسال فرمادیں تاکہ مستفید ہو سکوں *

دستخط - دیوراج ہیڈ ماسٹر منڈی مندر گنج ہریانہ ضلع ہوشیارپور

شری مان پوجیہ گورو جی مہاراج
شری مان بخشی دیناناتھ جی وید پرچارک
دکان پبلشرز ڈی۔ این بخشی اینڈ سنز ایڈورڈز روڈ راولپنڈی

چرنوندنا۔ آپ یہ سن کر خوش ہونگے۔ کہ دوست ورزہاں جس کے دو ایڈیشن بندہ آپ کے چرنوں میں بطور بھینٹ چڑھا چکا ہے۔ دن بدن اس قدر مقبول ہو رہی ہے۔ کہ بہت جلدی ایک نیا سلسلہ کتب شائع کرنے پر مجبور ہوا ہوں۔ جسکی پہلی قسط بنام ورزش حصہ اول آج آپ کے پوتر چرنوں میں ارپن کرتا ہوں۔ امید ہے کہ آپ ضرور آشیرواد دینگے کہ داس کو اس سلسلہ میں پیش از پیش کامیابی حاصل ہو اور اس ناچیز ہدیہ کو آپ قبول فرما کر مشکور فرما دینگے۔

سیوک

ایشور دت ناسہ

# ہندی

ناظرین کی اطلاع کے واسطے اعلان کیا جاتا ہے۔ کہ کتاب ورزشی حصہ اول کا ہندی ترجمہ بھی شائع ہونا شروع ہو گیا ہے۔ جو کہ ماہ جولائی کے اخیر تک تیار ہو جائیگا۔ قیمت علاوہ محصول ڈاک ڈیڑھ روپیہ ہوگی۔ بے شمار آرڈر موصول ہو چکے ہیں۔ ابھی سے اس کے منگوانے کا انتظام کریں۔ اپنے شہر کے کتب فروشوں کو یہ کتب رکھنے پر مجبور کریں۔ جس سے نہ صرف آپ کو محصولڈاک کی بچت ہوگی۔ بلکہ اُن کو بھی کافی منافع ہوگا۔ یہ صرف اُسی صورت میں ہو سکتا ہے۔ جبکہ آپ اِن کتب کو کافی تعداد میں خرید فرمائیں۔ بصورت دیگر شاید تاخیر کی وجہ سے آپ کو مایوس ہونا پڑے۔

مصنّف



مشہور عالم کتاب دوستِ درزیاں کے شائع ہونے ہی مجھے بے شمار معززین کی طرف سے ارشاد ہُوا کہ مَیں ایک ایسی کتاب شائع کروں جس میں قمیض۔ پاجامہ۔ سلوار۔ جمپر۔ فراک۔ باڈی پیٹی کوٹ۔ دراز۔ نکر۔ قمیض نکر۔ وغیرہ تمام قسم کے زنانہ مردانہ بچگانہ کپڑوں کی سلائی وکٹائی دوستِ درزیاں کے طرز پر نہایت ہی سلیس عبارت میں اور آسان طریقے سے سمجھائی جاوے تاکہ جہاں دوست درزیاں سے عام مستورات کے علاوہ عام شائقین معمولی کاریگر اور بڑے بڑے ماسٹر ٹیلرز بھی مستفید ہوتے ہیں۔ وہاں اس کتاب سے اُن کو پہلے سے بھی زیادہ مدد حاصل ہوسکے۔ چنانچہ اسی خیال کو مدِ نظر رکھتے ہوئے مَیں نے ایک نیا سلسلۂ کتب شائع کرنے کا فیصلہ کیا ہے۔ جس کے نام درزی حصّہ اوّل۔ دوئم و سوئم ہونگے۔ یہ ناچیز ہدیہ پبلک کی خدمت میں بطور سلسلۂ مجوزہ کی پہلی قسط کے پیش کرتا ہوں اُمید ہے کہ میری پہلے سے بھی کئی گنا زیادہ حوصلہ افزائی ہوگی تاکہ جہاں مَیں نے دوستِ درزیاں کے دُوسرے ایڈیشن کے شائع ہونے سے صرف تین ماہ کے قلیل عرصہ کے بعد یہ کتاب پیش کی ہے۔ وہاں اس سے بھی بہت جلدی ہی مَیں دیگر کتب شائع کرنیکا حوصلہ کرسکوں ٭

یکم مئی ۱۹۳۵ء

نیاز مند
الیشور دت ناسہ

# نکر (شارٹ)

یہ ایک بہت ضروری کپڑا ہے۔ چاہے کسی فیشن یا عمر کا بچہ۔ نوجوان یا بوڑھا ہو تقریباً ہر ایک اُسے استعمال کرتا ہے۔ دراصل یہ پتلون کی نقل ہے۔ فرق صرف اتنا ہوتا ہے۔ کہ پتلون کی لمبائی تو نیچے پاؤں تک ہوتی ہے اور اس کی لمبائی گھٹنے تک ؛

**ناپ**:۔ نکر کے واسطے مندرجہ ذیل پانچ ناپوں کی ضرورت ہوتی ہے:(۱) کمر۔ (۲) ہپ۔ (۳) پاس۔ (۴) گدری۔ اور (۵) موہری۔ اور یہ ناپ ذیل کے طریقے سے لئے جاتے ہیں :۔

۱۔ کمر۔ شکل نمبر ۲۶ کے مطابق گاہک کی کمر کے اردگرد ناپنے سے یہ ناپ حاصل ہوتا ہے ؛

۲۔ ہپ۔ شکل نمبر ۲۷ کی طرح کمر سے نیچے موٹے حصۂ جسم کو جسے چوتڑ بھی کہتے ہیں ناپنے سے یہ ناپ حاصل ہوتا ہے ؛

(شکل نمبر ۲۷ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

شکل نمبر ۲۶

۳۔ پاس۔ نکر کی لمبائی کے ناپ کا دوسرا نام پاس ہے۔ شکل نمبر ۲۸ میں یہ ناپ ۲ سے ۳ تک معلوم کیا گیا ہے۔

(شکل نمبر ۲۸ اگلے صفحہ پر دیکھیں)



شکل نمبر ۲۷ — شکل نمبر ۲۸ — شکل نمبر ۲۹

۴۔ گدری۔ جہاں پاس نکر کی کل لمبائی کے ناپ کا نام ہے
جیسے باہر کی لمبائی بھی کہتے ہیں۔ وہاں گدری نکر کی اندر کی لمبائی
کو کہتے ہیں یعنی دونوں ٹانگوں کے اندر کی طرف سے اوپر سے لے
کر جہاں سے کہ دونوں ٹانگیں ایک دوسری سے جدا ہوتی نظر
آتی ہیں اُس جگہ تک لے جا کر۔ جہاں تک کہ گاہک نکر کی لمبائی
رکھنا چاہتا ہو۔ ناپنے سے گدری کا ناپ حاصل ہوتا ہے (دیکھو
شکل نمبر ۲۹)

شکل نمبر ۳۰

۵۔ موہری۔ یہ ناپ گاہک کی مرضی
کے مطابق کم و بیش چوڑا لیا جاتا ہے۔
(دیکھو شکل نمبر ۳۰)

شکل نمبر ۳۱ اور ۳۲ میں نکر کے
دو نمونے دکھلائے گئے ہیں۔

(شکلیں اگلے صفحہ پر دیکھیں)



شکل نمبر ۳۱



شکل نمبر ۳۲

## کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ

پہلے جبکہ نکروں کی موہریاں آجکل کی نسبت بہت تنگ بنائی جاتی تھیں یعنی ان کی موہریوں کی چوڑائی اتنی زیادہ نہیں ہوتی تھی تو نکر پر سنگل عرض کا کپڑا اس کی لمبائی یعنی پاس نے ناپ کے دوگنے سے چار گرہ زیادہ لگتا تھا اور ڈبل عرض کا کپڑا نکر کی لمبائی سے دو گرہ زیادہ ۔ مگر چونکہ لوگ آج کل بہت کھلی موہری والی نکریں بنوانے لگ گئے ہیں ۔ لہٰذا ان پر کپڑا بھی پہلے سے زیادہ لگتا ہے ۔ آج کل تو نکر کی موہری اتنی کھلی بننے لگی ہے کہ بعض اوقات موہری کا ناپ کمر کے ناپ سے بھی بڑھ جاتا ہے ۔ اس واسطے ایسی نکروں پر سنگل عرض کا کپڑا نکر کی لمبائی کے دوگنے سے آٹھ یا دس گرہ زیادہ لگتا ہے ۔ اور ڈبل عرض کا کپڑا اس سے نصف ۔

## نکروں کی قسمیں

آج کل نکریں مندرجہ ذیل قسم کی بنائی جاتی ہیں :-

اوّل - بغیر بیلٹ والی نکریں یعنی وہ نکریں جن کے اوپر بیلٹ (پیٹی) نہیں ہوتی ایسی نکروں کے کلیاں پیچھے کی طرف لگائے جاتے ہیں ✣

دوئم - بیلٹ والی نکریں یعنی وہ نکریں جن کے اوپر بیلٹ لگائی جاتی ہے - بیلٹ والی نکریں بھی دو مختلف قسم کی ہوتی ہیں ✣

۱- کم چوڑی بیلٹ والی نکریں - ان کے کلیاں سائیڈوں پر یعنی دائیں اور بائیں طرف لگائے جاتے ہیں ✣

۲- زیادہ چوڑی بیلٹ والی نکریں - جن کے کلیاں سامنے کی طرف لگائے جاتے ہیں ✣

سوئم - وہ نکریں جو کہ بچوں کے کمبی نیشن کے ساتھ پہنی جاتی ہیں - جن کا ذکر بعد میں آئے گا ✣

## کاٹنے کا طریقہ

مندرجہ ذیل ناپ کی نکر کاٹنے کا طریقہ درج کرتے ہیں :-

**ناپ** - ۳۰ - ۳۶ - ۲۲ $\frac{۱}{۲}$ - ۱۱ - ۲۶

مندرجہ بالا ہندسوں سے مراد ۳۰ انچ کمر - ۳۶ انچ ہپ - ۲۲ $\frac{۱}{۲}$ انچ پاس - ۱۱ انچ گدری اور ۲۶ انچ موہری کے ناپ ہیں ✣

کاٹتے وقت بغیر بیلٹ والی نکریں تو نکر کی لمبائی کے ناپ کے برابر کاٹی جاتی ہیں - کم چوڑی بیلٹ چونکہ دو انچ چوڑی ہوتی ہے - نصف انچ سلائیوں کے اندر چلا جاتا ہے - اس لئے بیلٹ لگانے سے دو انچ کی بجائے ڈیڑھ انچ کی

زیادتی ہوتی ہے ۔ لہذا کم چوڑی بیلٹ والی نکروں کو نکر کی لمبائی کے ناپ سے ڈیڑھ انچ کم کے برابر لمبا کاٹا جاتا ہے ۔ اور زیادہ چوڑی بیلٹ چونکہ تین انچ کے قریب چوڑی لگائی جاتی ہے ۔ نصف انچ حسب دستور سلائیوں کے واسطے کم کرنے سے باقی اڑھائی انچ رہ جاتے ہیں لہذا زیادہ چوڑی بیلٹ والی نکروں کو ان کی لمبائی کے ناپ سے اڑھائی انچ کم کاٹیں گے ۔

اوپر جو نکروں کی کاٹنے کی لمبائی کا ذکر آیا ہے ۔ اُن میں سے ہر ایک کے نیچے دو یا اڑھائی اڑھائی انچ کا دباؤ رکھا جانا لازمی ہے ۔ جوکہ مندرجہ بالا حساب سے زائد ہوگا

یہاں پر ہم صرف کم چوڑی بیلٹ والی نکر کاٹنا بتلائینگے ۔ اگر گاہک آپ سے بغیر بیلٹ کے نکر بنوانا چاہئے تو بیلٹ والی اور بغیر بیلٹ والی پتلونوں کے بیان سے آپ نکروں کو بھی ویسا ہی سمجھیں اور اگر زیادہ چوڑی بیلٹ والی نکر کاٹنی ہو تو اسے اِس کم چوڑی بیلٹ والی نکر کے اوپر سے ایک انچ اور کم کر دینا چاہئے ۔

سامنا نقشہ نمبر ۴۸ ۔ ۱ سے ۴ تک ایک سیدھی لکیر بناؤ ۔ اس میں سے ۱ سے ۳ تک تو نکر کی لمبائی ½ ۲۲ انچ سے ڈیڑھ انچ کم یعنی ۲۱ انچ کے برابر بناؤ ۔ نشان ۳ سے اوپر کی طرف ۲ تک کو گدری کے ناپ ۱۱ انچ کے برابر بناؤ ۔ نشان ۳ سے نیچے کی طرف ۴ تک کو اڑھائی انچ کے برابر بناؤ ۔ یہ اڑھائی انچ نکر کی موہری کے نیچے دبانے کے واسطے ہے ۔ اب نشان ۱-۲-۳ اور ۴ میں سے لکیر ۱-۴ پر نقشے کے مطابق لکیریں سکوئر کرو ۔

۲ سے ۵ تک ڈیڑھ انچ ۔ یہ ڈیڑھ انچ کا فاصلہ نکر کو اصل ناپ سے زیادہ




ڈھیلا بنانے کے واسطے ہے۔
جیسا کہ پہلے بیان کیا جاچکا ہے۔
آج کل نکریں موہریوں پر کافی
سے زیادہ ڈھیلی ہوتی ہیں۔ اور
نکر موہریوں پر تب ہی ڈھیلی
بنائی جاسکتی ہے۔ جب کہ ہپ
پر بھی کافی ڈھیلی ہو ✤

۵ سے ۶ تک ہپ کا چوتھا
حصہ ۹ انچ۔ نشان ۶ میں
سے لکیر ۲-۶ پر اوپر کی طرف
۹ تک لکیر سکوئر کرو۔ ۹ سے
اوپر کی طرف ۱۳ تک ہپ کا
چھٹا حصہ۔ اور ۶ سے آگے کی طرف ۸ تک ہپ کا بارھواں
حصہ۔ ۸ سے پیچھے کی طرف ۷ تک ایک انچ لے کر نشان ۷
میں سے لکیر ۲-۸ پر نیچے کی طرف ۱۶ تک سکوئر کر کے
اُسے نیچے کی طرف ۱۷ تک بڑھاؤ ✤

۷ سے ۱۵ تک ہپ کا آٹھواں حصہ ۴½ انچ۔ ۱۳ سے
۸ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ۔ اور ۸ سے ۱۵ تک بھی گولائی
بناؤ ✤

۱ سے ۹ تک ناپنے سے معلوم ہوتا ہے۔ کہ یہ فاصلہ
۱۰½ انچ کے برابر ہے۔ ہماری نکر کی کمر کا ناپ ۳۰ انچ ہے۔
گویا ہم نکر کے اس سامنے کو کمر کی لکیر پر جو کہ یہاں ۱ سے ۹
تک ظاہر کی گئی ہے۔ کمر کے کل ناپ ۳۰ انچ کے چوتھے

حصے ½۷ انچ کے برابر تیار رکھنا چاہتے ہیں۔ نصف انچ ہم کو اس کے دونوں طرف کی سلائیوں کے واسطے درکار ہے۔ اور ڈیڑھ انچ دو پلیٹوں کے واسطے۔ جن میں سے ہر ایک پون پون انچ کے برابر ہوگی۔ گویا ہم کو کل یہ فاصلہ ½۹ انچ درکار ہے۔ اس سے ۹ سے ۱۲ تک کو ½۹ انچ کے برابر بناؤ ۔

۱۲ کو ۲ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ اور ۹ سے ۱۲ تک کو نشان ۱۰ اور ۱۱ پہ تین برابر حصوں میں بانٹو۔ نشان ۱۰ اور ۱۱ پہ ڈاٹوں کے نشان لگا کر سامنے کے نقشہ کو مکمل کرو ۔

پیٹھ۔ نقشہ نمبر ۸۵ - یہاں پر نشان ۱-۲-۳-۴-۵-۶-۷ اور ۹ سے گھری ہوئی جگہ نکر کے سامنے کو ظاہر کرتی ہے۔ اب ہم پتلونوں کی طرح اسی سامنے کی مدد سے نکر کی پیٹھ بنانے کا طریقہ بتلاتے ہیں ۔

۷ کو ۹ سے ملا کر ۱۱ تک بڑھاؤ تاکہ یہ لکیر نکر کے سامنے کی اوپر کی لکیر کو نشان ۱۰ پہ کاٹتی ہوئی گذرے۔ ۱۰ سے ۱۱ تک کو ہپ کے ناپ کے بارھویں حصے سے نصف انچ کم کے برابر بناؤ۔ اور ۱۱ سے ۱۲ تک کو نصف انچ کے برابر بناؤ۔ ۸ سے ۱۳ تک کو ہپ کے ناپ کے آٹھویں حصے سے پون انچ کے برابر بنا کر نشان ۱۲-۷ اور ۱۳ کو نکر کی پیٹھ کی پیچھے کی سلائی کی گولائی بمطابق نقشہ بنا کر ملاؤ ۔

۲ سے ۱۷ تک دو انچ ۱۰ کو ۱۷ سے ملا کر ۱۸ تک بڑھاؤ۔ تاکہ ۱۰ سے ۱۸ تک کر کے چوتھے حصے ½۷ انچ سے ڈیڑھ انچ




زیادہ یعنی ۹ انچ کے برابر
بنے۔ اس ڈیڑھ انچ کی
زیادتی میں سے نصف
انچ تو سلائیوں میں چلا
جائے گا۔ اور ایک انچ
پیٹھ کی ڈاٹ کے واسطے
رہ جائے گا ۔

۳ سے ۱۹ تک ایک
انچ اور ۴ سے ۲۰ تک
ایک انچ لے کر ۲۰ کو ۱۹
سے ملاؤ اور ۱۹ کو ۱۸ سے
ملا کر ۲۲ تک بڑھاؤ۔ تاکہ
نشان ۲۱ سے نصف
انچ اوپر کو رہے۔ خیال رہے کہ نشان ۲۱ نکر کے سامنے کی اوپر کی
لائن کی سیدھ میں ہے۔ جیسا کہ نقشہ میں نقطوں والی لکیر
سے ظاہر کیا گیا ہے ۔

۲۲ کو ۱۲ سے ملا کر نشان ۲۳ پر اس میں سے ایک انچ
کا ڈاٹ نکالو۔ ۳ سے ۶ تک اور ۱۹ سے ۱۵ تک کو ملا کر موہری
کے ناپ ۲۶ انچ سے ایک انچ زیادہ کے برابر بناؤ۔ یہ ایک انچ
چار سلائیوں کے واسطے زیادہ کیا گیا ہے۔ ۱۴ کو ۱۵ سے گزو میں
ملا کر ۱۶ تک بڑھاؤ اور نکر کا نقشہ مکمل کرو ۔

# درزی

## حصّہ اوّل

## پہلا سبق

### سلوار

جس طرح پتلون کمر سے نیچے پہننے کا کپڑا ہے۔ اُسی طرح سلوار بھی ہے۔ فرق صرف اتنا ہے کہ پتلون تو انگریزی فیشن کا کپڑا ہے اور سلوار دیسی فیشن کا۔

**ناپ۔** سلوار کے واسطے دو ناپوں کی ضرورت ہوتی ہے:

(۱) لمبائی۔ (۲) موہری۔

**ناپ لینے کا طریقہ:۔** سلوار کے واسطے ناپ لینے کا طریقہ




زیادہ یعنی ۹ انچ کے برابر
بنے۔ اس ڈیڑھ انچ کی
زیادتی میں سے نصف
انچ تو سلائیوں میں چلا
جائے گا۔ اور ایک انچ
پیٹھ کی ڈاٹ کے واسطے
رہ جائے گا۔

۳ سے ۱۹ تک ایک
انچ اور ۴ سے ۲۰ تک
ایک انچ لے کر ۲۰ کو ۱۹
سے ملاؤ اور ۱۹ کو ۱۸ سے
ملا کر ۲۲ تک بڑھاؤ۔ تاکہ
نشان ۲۱ سے نصف
انچ اوپر کو رہے۔ خیال رہے کہ نشان ۲۱ نکر کے سامنے کی اوپر کی
لائن کی سیدھ میں ہے۔ جیسا کہ نقشہ میں نقطوں والی لکیر
سے ظاہر کیا گیا ہے۔

۲۲ کو ۱۲ سے ملا کر نشان ۲۳ پر اس میں سے ایک انچ
کا ڈاٹ نکالو۔ ۳ سے ۶ تک اور ۱۹ سے ۱۵ تک کو ملا کر موہری
کے ناپ ۲۶ انچ سے ایک انچ زیادہ کے برابر بناؤ۔ یہ ایک انچ
چار سلائیوں کے واسطے زیادہ کیا گیا ہے۔ ۱۴ کو ۱۵ سے کڑو میں
ملا کر ۱۶ تک بڑھاؤ اور نکر کا نقشہ مکمل کرو۔

# درزی

## حصّہ اوّل

## پہلا سبق

### سلوار

جس طرح پتلون کمر سے نیچے پہننے کا کپڑا ہے۔ اُسی طرح سلوار بھی ہے۔ فرق صرف اتنا ہے کہ پتلون تو انگریزی فیشن کا کپڑا ہے اور سلوار دیسی فیشن کا۔

**ناپ۔** سلوار کے واسطے دو ناپوں کی ضرورت ہوتی ہے۔
(۱) لمبائی۔ (۲) موہری۔

**ناپ لینے کا طریقہ۔** سلوار کے واسطے ناپ لینے کا طریقہ

بیان کرنے کی چنداں ضرورت نہیں کیونکہ یہ ایسے ناپ ہیں جن کو بغیر معلوم کئے گاہک خود بخود بتلا دیتے ہیں۔ یعنی گاہک بھی سمجھ سکتا ہے۔ کہ اُس کی سلوار کی لمبائی اور موہری کے ناپ کس طرح معلوم کئے جانے چاہئیں۔ اور وہ خود بخود بتلا بھی دیتا ہے کہ وہ عموماً کتنی لمبی سلوار پہنتا ہے۔ تاہم بھی ہم مختصراً اِن کو درج کرتے ہیں +

۱۔ لمبائی۔ یہ ناپ لینے کے واسطے گاہک کے آگے اُس کے دائیں ہاتھ کی طرف کھڑے ہو کر ٹیپ کے ایک سرے کو گاہک کے ہاتھ میں پکڑا کر اُسے کہو کہ وہ ٹیپ کو اُس جگہ پر رکھے جہاں پر کہ وہ سلوار باندھنا چاہتا ہے یا آپ خود ٹیپ کے ایک سرے کو اپنے بائیں ہاتھ سے اُس جگہ پر پکڑو جہاں پر کہ آپ کا گاہک سلوار باندھنا چاہتا ہو۔ اور باقی ٹیپ کو نیچے کی طرف اُس جگہ تک لے جا کر ناپو۔ جہاں تک کہ آپ کا گاہک سلوار کی لمبائی رکھنا چاہتا ہو۔ عموماً سلواریں ٹخنے سے ایک یا ڈیڑھ اِنچ نیچے تک لمبی ہوتی ہیں +

۲۔ موہری۔ گاہک کے پاؤں کے اردگرد ٹیپ سے موہری کی چوڑائی اُس کی مرضی کے مطابق ناپو +

کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ۔ چونکہ سلوار کے واسطے مختلف عرض کے کپڑے ہوتے ہیں مثلاً لٹھے کا عرض بارہ گرہ سے لے کر سوا گز تک ہوتا ہے۔ کھدر جس کا عرض سات یا آٹھ گرہ سے لے کر ڈیڑھ گز تک ہوتا ہے۔ مخمل اور ویلویٹین (VELVETEEN) جن کے عرض سات گرہ سے لے کر دس۔ بارہ گرہ اور ا گز تک ہوتے ہیں اس واسطے ان کی مقدار بھی سلوار کے واسطے مختلف درکار ہو گی۔ اور مختلف عرض والے کپڑوں میں سے ہم مختلف طریقوں سے

سلوار کا کاٹنا بتلائینگے۔ اُن کے ساتھ ہم کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ بھی بتلاتے جائیں گے +

اب ہم پہلے پہل لٹھے کی تین قسم کی سلوار بنانا بتلاتے ہیں اِس میں سے ہر ایک کے واسطے لٹھے کا عرض ایک گز ہوگا۔ اگز سے مراد تقریباً ایک گز یا پندرہ گرہ ہے +

# (۱) تھوڑے گھیرے والی سلوار

ناپ :۔ فرض کرو کہ ہم جو سلوار بنانا چاہتے ہیں اُس کی لمبائی کا ناپ ۳۸ انچ ہے۔ اور موہری کا ناپ ۲۲ انچ۔ اور ہم اس ناپ کی سلوار کم سے کم گھیرے والی بنانا چاہتے ہیں +

کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ :۔ ایسی سلواروں پر کپڑا سلوار کی لمبائی کے دوگنے سے نو گرہ زیادہ لگے گا۔ نو گرہ میں سے سات گرہ تو سلوار کے آسن (BODY) کے واسطے ہے اور باقی دو گرہ سلوار کی موہریوں کے واسطے کیونکہ کپڑے کا عرض ایک گز ہے۔ ہماری سلوار کی موہری بھی اگر کپڑے کے عرض کے نصف کے برابر ہوتی تو ہم یہ دو گرہ کپڑا نہ لیتے۔ چونکہ موہری نِصف عرض سے دو گرہ زیادہ ہے۔ اسواسطے ہم نے کپڑا بھی دو گرہ زیادہ لیا ہے۔ جس کا طریقہ سلوار کاٹتے وقت بیان کرینگے +

اور جو سلوار کی لمبائی کے دوگنے سے نو گرہ لکھا ہے۔ اس سلوار کی لمبائی سے مراد سلوار کی لمبائی کا وہ ناپ نہیں ہے جو کہ ہم نے اوپر معلوم کیا ہے بلکہ اُس سے ایک گرہ زیادہ ہے۔ چونکہ وہ ناپ

تو ہماری سلوار کی لمبائی مطلوب کا ہے ۔ یعنی اتنی لمبی سلوار مطلوب ہے ۔ اس میں سلائی اور اوپر نیفے کیواسطے ایک گرہ زیادہ کرنا ہوتا ہے ۔ گویا سلوار ضرورت سے ایک گرہ زیادہ لمبی کاٹی جاتی ہے ۔ سلوار کی لمبائی کا اصل ناپ اُس کی تیاری کی لمبائی کہلاتی ہے اور اُس سے ایک گرہ زیادہ اُس کی کاٹنے کی لمبائی ۔

اوپر جو آسن کے واسطے سات گرہ کپڑا لیا ہے یہ بھی کم و بیش ہوسکتا ہے ۔ یعنی اگر سلوار کا آسن چھ گرہ رکھنا ہو تو آسن کے کے واسطے سات گرہ کپڑا لیا جاتا ہے ۔ اگر اس سے کم و بیش آسن مطلوب ہو تو کپڑا بھی اس سے کم و بیش لیا جا سکتا ہے ۔ مگر آسن کے واسطے اُس کے ناپ سے ایک گرہ زیادہ کپڑا لیا جاتا ہے ۔ یہ ایک گرہ بھی لمبائی کی طرح سلائی اور نیفے کے واسطے زیادہ کیا گیا ہے ۔

گویا سلوار کے واسطے کپڑا سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے سے نو گرہ زیادہ درکار ہوگا ۔ علاوہ ازیں دو یا تین گرہ کپڑا موہریوں کے نیچے تہ دینے کے واسطے بھی لیا جاتا ہے ۔ اس میں سے ایک لمبائی تو موہریوں کے کام آوے گی اور باقی ایک لمبائی اور نو گرہ کپڑا کُندوں کے واسطے ۔ اور ۳ گرہ کپڑا موہریوں کے نیچے لگانے کے واسطے ۔ گویا کل کپڑا سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے سے بارہ گرہ زیادہ لگے گا ۔ سلوار ۳۸ اِنچ لمبی مطلوب ہے ۔ اِس سے ایک گرہ زیادہ ۴۰½ اِنچ یا ۱۸ گرہ ہُوا لہٰذا سلوار کی کاٹنے کی لمبائی ۱۸ گرہ ہوئی اِس سے دُوگنا سوا دو گز اور اس سے بارہ گرہ زیادہ سلوار کیواسطے گویا کل ۳ گز کپڑا درکار ہوتا ہے ۔

**کاٹنے کا طریقہ** ۔ تین گز کپڑے میں سے پہلے سلوار کی لمبائی کے

برابر کپڑا کاٹ لو اِس کپڑے کو عرض کے بیچوں بیچ پھاڑ کر اس کے دو برابر حصے کر دو۔ جن میں سے ہر ایک اٹھارہ اٹھارہ گرہ لمبا اور آٹھ گرہ چوڑا ہوگا۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر پھر ان کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اِن کو تہ لگاؤ ان کی لمبائی تو وہی اٹھارہ گرہ رہے گی مگر عرض چار گرہ رہ جائے گا۔ نقشہ نمبر ۲۱۲ میں یہ نشان ۱-۲-۳-۴ سے دکھلایا گیا ہے۔ اور یہ سلوار کی موہریوں کو ظاہر کرتا ہے ؞

اب باقی کپڑے میں سے سلوار کی کاٹنے کی لمبائی سے نو گرہ زیادہ یعنی اگر ۱۱ گرہ کپڑا کُنڈوں کے واسطے کاٹ لینے سے باقی تین گرہ کپڑا موہریوں کے نیچے لگانے کے واسطے رہ جاتا ہے۔ کُنڈے کاٹنے کے واسطے اگر ۱۱ گرہ کپڑے کو چوڑائی کے بیچوں بیچ کاٹ کر اس کے دو برابر حصے کرو جن میں سے ہر ایک اگر ۱۱ گرہ لمبا اور ۸ گرہ چوڑا ہوگا۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو نقشہ نمبر ۲۱۳ اگلے صفحہ پر ہیں یہ دوہرا کپڑا نشان ۵-۶-۷-۸ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ ۵ سے ۹ تک سلوار کی کاٹنے کی لمبائی سے دو گرہ زیادہ رکھ کر نشان ۹ لگاؤ۔ یہ دو گرہ موہریوں

(نقشہ نمبر ۲۱۲)

۱ ۲ ۴ ۳

(نقشہ نمبر ۲۱۳)

۱۰

کی چوڑائی کو بڑھانے کے واسطے ۶
ہے۔ جس کا ذکر پہلے آچکا ہے
اسی طرح ۷ سے ۱۰ تک بھی سلوار
کی کاٹنے کی لمبائی سے دو گرہ
زیادہ کے برابر بناؤ۔ ایسا کرنے
سے ۸ سے ۹ تک اور ۶ سے ۱۰
تک میں سے ہر ایک سات سات
گرہ کے برابر رہ جاتا ہے۔ جو کہ
ہمارے آسن کی کاٹنے کی لمبائی
کے برابر ہے۔ چونکہ ہم نے آسن
۶ گرہ تیار رکھنا ہے۔ ۹ کو ۱۰ کے
ساتھ ملا کر ۹ سے ۱۰ تک کپڑے
کو کاٹ دو۔ اور ٹکڑا ۷-۸-۹-
۱۰ کو اٹھا کر دوسرے ٹکڑے ۵-
۶-۱۰-۹ پر اس طرح رکھو کہ اس
کا کنارہ ۷-۱۰ تو اس کے کنارہ ۵-۹
پر آجائے اور اس کا کنارہ ۷-۸
اس کے کنارے ۵-۶ پہ آئے۔ ایسا
کرنے سے ہماری سلوار کے
گندے کٹ جاتے ہیں۔ جو کہ نقشہ
نمبر ۲۱۴ (اگلے صفحہ پر) میں ۱۱-۱۲-
۱۳-۱۴ سے ظاہر کئے گئے ہیں۔

۷

اب نقشہ نمبر ۲۱۲ اور ۲۱۴ کو یعنی موہریوں اور گندوں

۱۱ ۱۲

(نقشہ نمبر ۲۱۴)

۱۳

۱۴

ایک دوسرے کے
ساتھ ساتھ نقشہ نمبر ۲۱۵
کے مطابق اِس طرح
رکھو کہ موہریوں کا کنارہ
۲-۳ کنڈوں کے کنارہ
۱۱-۱۴ کے ساتھ ساتھ
آئے۔ لکیر ۴-۳ کو
بڑھا کر ۱۵ تک لے
جاؤ ۳ سے ۱۵ تک
کنڈوں کو کاٹ دو۔ تو
سلوار کٹ جاوے گی۔
جو کہ نقشہ نمبر ۲۱۶ میں نشان
۱-۲-۳-۴-۵-۶-۷ سے
ظاہر کی گئی ہے۔ جس کی لمبائی تو
۱۸ گرہ کاٹی گئی ہے۔ موہری $22\frac{1}{2}$
اِنچ (نصف اِنچ سلائی کے واسطے ہے)
اور آسن سات گرہ۔ ۱ سے ۷ تک لمبائی
کو ظاہر کرتا ہے۔ ۶ سے ۵ تک نصف موہری
کو اور ۳ سے ۴ تک آسن کی لمبائی کو ٭

نوٹ:- اوپر جو آسن کا ذکر آیا ہے۔ اِس سے
مُراد باڈی ہے۔ یہ عموماً سلوار پاجاموں میں چھ گرہ سے سات
گرہ تک لمبا ہوتا ہے۔ گاہک کے حسب منشاء اسے چھوٹا
بڑا بھی بنایا جا سکتا ہے ٭



# (۲)- درمیانہ گھیرے والی سلوار

اِس سلوار پہ عموماً سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے تین گنے سے دو
چار گرہ زیادہ کپڑا لگتا ہے۔ عموماً یہ سلوار ½۳ گز کپڑے میں سے کاٹی
جاتی ہے ٭

کاٹنے کا طریقہ۔ کل کپڑے میں سے پہلے دو گرہ کپڑا موہریوں
کے نیچے لگانے کے واسطے کاٹ لو۔ باقی ۳ گز ۶ گرہ کپڑا رہ جاتا ہے
اِس کے دو برابر حصے کرو۔ ہر ایک حصہ ۱ گز ۱۳ گرہ کے برابر ہوگا۔ اِن
کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو۔ نقشہ نمبر ۱۷ (اگلے صفحہ پر) میں یہ نشان
۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کئے گئے ہیں۔ اِس کے کنارے ۱-۴ اور ۲-۳
اِن کی لمبائی ۱ گز ۱۳ گرہ کو ظاہر کرتے ہیں۔ اور ۱-۲ اور ۴-۳ اِن کی چوڑائی
کو ظاہر کرتے ہیں۔ جو کہ ۱ گز کے لگ بھگ ہے ٭

۱ سے ۵ تک ½۲۲ انچ (موہری کے ناپ سے نصف انچ زیادہ
یہ نصف انچ سلائی کے واسطے ہے) اور ۴ سے ۶ تک بھی ½۲۲ انچ۔ اب
کپڑے کے کنارہ ۱-۴ کو اٹھا کر ۵-۶ پر اس طرح لے جاؤ کہ نشان
۱ تو نشان ۵ پر آئے اور نشان ۴ نشان ۶ پر۔ ایسا کرنے سے ہمارا ۱-
۶-۴ نشان سے گھرا ہوا ٹکڑا ۷-۵-۶-۸ نشانوں سے گھرے ہوئے
ٹکڑے کی شکل میں تبدیل ہو جاتا ہے۔ گویا ۷-۸ پہ یہ کپڑا دوہرا ہو جاتا…
۱-۷-۸-۴ پر جگہ خالی ہو جاتی ہے ٭

۷ سے ۱۰ تک سلوار کی کاٹنے کی لمبائی ½۴۰ انچ کے برابر لو۔ ۵…
۱۱ تک بھی سلوار کی کاٹنے کی لمبائی ½۴۰ انچ کے برابر۔ اور ۲ سے ۱۲ تک…

سے ۸ تک کے برابر بناؤ۔ ۱۰ کو ۱۱ کے ساتھ اور ۱۱ کو ۱۲ کے ساتھ ملاؤ۔ اور ۱۰ سے ۱۱ تک اور ۱۱ سے ۱۲ تک کپڑے کو کاٹو۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کے دو ٹکڑے ہو جاتے ہیں۔ پہلا نشان ۷-۵-۲-۱۲-۱۱-۱۰ سے ظاہر کیا گیا ہے اور دوسرا ۳-۶-۸-۱۰-۱۱-۱۲ سے ۔

اب نقشہ نمبر ۲۱۸ کے مطابق دوسرے ٹکڑے کو پہلے ٹکڑے پر اس طرح رکھو کہ دوسرے کا کنارہ ۳-۱۲ تو پہلے کے کنارہ ۵-۱۱ کے




(نقشہ نمبر ۲۱۸)

ساتھ ساتھ آجائے اور دوسرے کا کنارہ ۱۲-۱۲ پہلے کے کنارے ۱۱-۱۲ کے اوپر آجائے۔ اور دوسرے ٹکڑے کا کنارہ ۳-۸ پہلے کے ۵-۲ کے ساتھ




سانٹھ ۸ سے
۱۳ تک آسن کی کاٹنے
کی لمبائی کے برابر نشان
لگاکر ۱۲ سے ۱۳ تک کاٹو تو
نقشہ نمبر ۲۱۹ کے مطابق سلوار کٹ
جاوے گی جو کہ نشان ۱-۲-۳-۴-۵
سے ظاہر کی گئی ہے۔

## (۳) بڑے گھیرے والی سلوار

اس قسم کی سلوار پر سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے تین گنے اور آسن کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے اور چار گرہ کے برابر کپڑا لگتا ہے۔ سلوار کی کاٹنے کی لمبائی ۸ گرہ اور آسن کی کاٹنے کی لمبائی ۷ گرہ ہے۔

لہٰذا اس سلوار پر کپڑا ۵۴ + ۴ + ۱۴ = ۷۲ گرہ یا ۴ گز ۸ گرہ لگے گا۔
کاٹنے کا طریقہ:- نقشہ نمبر ۲۱۴ کے مطابق سلوار کی لمبائی کے برابر



کپڑا کاٹ کر اُس کی موہریاں بناؤ۔ باقی کپڑے میں سے ۴ گرہ کپڑا موہریوں پر لگانے کے واسطے کاٹ لینے سے باقی ۳ گز دو گرہ کپڑا بچ جاتا ہے۔ اس کے دو برابر حصے کرو۔ ہر ایک حصہ ۱ گز ۹ گرہ ہوگا جو کہ سلوار کی لمبائی اور آسن کی لمبائی کے مجموعے کے برابر ہے۔ ران کو ایک دوسرے پر رکھو جیسا کہ نقشہ نمبر ۲۲۰ میں ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے ۔ (نقشہ نمبر ۲۲۰ پچھلے صفحہ پر دیکھیں)

اوپر جو نقشہ نمبر ۲۱۲ کا حوالہ دیا گیا ہے۔ اُس سے مراد وہ نقشہ ہے جو پہلی قسم کی سلوار کے بیان میں بتلایا جا چکا ہے ۔

نقشہ نمبر ۲۲۱ میں ۱-۲ اور ۴-۳ تو کپڑے کی چوڑائی کو ظاہر کرتے ہیں۔ اور ۱-۴ اور ۲-۳ کپڑے کی لمبائی کو جو کہ ۱ گز ۹ گرہ ہے۔ اِس کے ساتھ موہریوں والا تہ کیا ہُوا کپڑا رکھو جو کہ یہاں پر ۵-۱-۷-۶ سے ظاہر کیا گیا ہے ۔

لکیر ۶-۷ کو ۸ تک بڑھاؤ تاکہ ۶ سے ۸ تک نصف موہری کے ناپ ۱۱ انچ سے نصف انچ زیادہ ½۱۱ انچ کے برابر بنے ۔

۲ سے ۹ تک کو ۴ سے ۷ تک کے برابر بناؤ جو کہ آسن کی کاٹنے کی لمبائی کے برابر ہے۔ ۹ سے ۱۰ تک کو ۷ سے ۸ تک کے برابر بناؤ ۸ کو ۱۰ سے ملاؤ اور کپڑے کو ۷ سے ۸ تک۔ ۸ سے ۱۰ تک اور ۱۰ سے ۹ تک کاٹو اور اِس طرح کٹے ہوئے کاٹ کر ایک دوسرے کے اوپر رکھ دو جیسا کہ نقشہ نمبر ۲۲۱ میں ۱-۲-۳-۴-۵-۶-۷-۸ سے ظاہر کیا گیا ہے ۔ (نقشہ نمبر ۲۲۱ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۵ سے ۹ تک کپڑے کو کاٹ دینے سے ہماری سلوار ۱-۲-۹-۵-۶-۷-۸ کٹ جاتی ہے ۔

نوٹ:۔ یہ تو عام سلواریں ہیں جو لٹھے کی بنائی جاتی ہیں۔ اب ہم

۱۲ گرہ عرض کے کپڑے میں سے سلوار بنانا بتلاتے ہیں۔ کیونکہ عموماً ریشم۔ بوسکی۔ کھدر۔ کریپ وغیرہ بارہ گرہ عرض کے کپڑے ہوتے ہیں۔ جن کی سلواریں علاوہ لٹھے کے بنائی جاتی ہیں *

۲ ۹ ۳

۱۴″ = ۱″

(نقشہ نمبر ۲۲)

۵ ۴

۷ ۶

## (۴) بارہ گرہ عرض والے کپڑے کی سلوا

بارہ گرہ عرض کے لٹھے۔ کھدر۔ ریشم۔ لسٹر اور گرم کپڑے وغیرہ ہوتے ہیں۔ اور زنانہ اور مردانہ سلواریں اس قسم کے کپڑوں کی بنانی پڑتی ہیں

ناپ:- ۳۸ انچ لمبائی ۲۲ انچ موہری ÷

کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ :- ایسی سلواروں کا گھیرا درمیانہ ہوتا ہے ان پر کپڑا سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے تگنے سے آسن کی کاٹنے کی لمبائی کے دگنے اور چار گرہ کے برابر لگتا ہے ÷

کاٹنے کا طریقہ :- ہمارے پاس کل کپڑا سلوار کی لمبائی کے تگنے۔ آسن کے دُگنے اور چار گرہ کے برابر ہے۔ اس میں سے سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے برابر ٹکڑا کاٹ لو۔ اور اُس کی چوڑائی کو بیچوں بیچ کاٹ کر اس کے دو برابر حصے کرکے ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو اور پھر ان دونوں کو اکٹھے ان کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر ان کو دوہرا کرو۔ ایسا کرنے سے اس ٹکڑے سے ہماری سلوار کی موہریاں بن جاتی ہیں۔ چونکہ اس صورت میں کپڑے کے عرض کے چوتھائی تین گرہ کے برابر تو چوڑی ہیں، اور سلوار کی کاٹنے کی لمبائی ۱۸ گرہ کے برابر لمبی ÷

ہمارے پاس باقی کپڑا (سلوار اور آسن) کی کاٹنے کی لمبائیوں کے دُگنے سے چار گرہ زیادہ رہ جاتا ہے۔ اس کی لمبائی کے دو برابر حصے کرنے سے ہر ایک حصہ سلوار کی لمبائی۔ آسن کی لمبائی اور دو گرہ کے برابر ہو جاتا ہے۔ سلوار کی لمبائی ۱۸ گرہ کاٹنی ہے۔ آسن ۷ گرہ کاٹا جائے گا۔ پس ہمارے ٹکڑے (۱۸ + ۷ + ۲ = ۲۷) گرہ یا ایک گز گیارہ ملتے ہیں۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو۔ ان کی چوڑائی وہی کپڑے کی چوڑائی بارہ گرہ ہوگی اور لمبائی جیسا کہ اوپر بیان کیا گیا ہے اگز ۱۱ گرہ ہے ÷

اب ان ٹکڑوں کو نقشہ نمبر ۲۲ کے مطابق موہریوں والے ٹکڑے کے ساتھ اس طرح رکھو کہ موہریاں تو نشان ۱-۲-۱۰-۱۱ سے ظاہر کی گئی ہوں اور یہ ٹکڑے نشان ۲-۳-۷-۸ سے ÷

نوٹ ۲۔ موہریوں سے مراد موہریوں کی لمبائی کا کپڑا ہے۔ جو
کہ اوپر فولڈ کر کے ۳ گرہ چوڑا اور ۸ اگرہ لمبا بتلایا گیا ہے۔
۳ سے ۴ تک آسن کی لمبائی سات گرہ ناپ کر نشان لگاؤ۔
اور ۱۱۔ ۱۰ کو نشان ۱۰ کی طرف ۹ تک بڑھاؤ تاکہ ۱۱ سے ۹ تک موہری
کے ناپ کے نصف سے نصف انچ زیادہ کے برابر بنے۔ ۴ کو
۹ سے ملاؤ اور نشان ۱۲ تک بڑھاؤ۔
۱۲ سے ۴ تک کپڑے کو کاٹ کر کپڑے کے ٹکڑے ۲۔ ۳۔ ۷۔
۸ کے دو برابر حصے کرو۔ اور ٹکڑہ ۱۲۔ ۴۔ ۷۔ ۸ کو اٹھا کر دوسرے
ٹکڑے ۲۔ ۳۔ ۴۔ ۱۲ پر رکھ دو جہاں ۱۔ ۲۔ ۱۰۔ ۱۱ سلوار کی موہریاں
ہیں۔ وہاں ۲۔ ۳۔ ۴۔ ۱۲ سلوار کے کُندے ہیں۔ ۱۰ سے ۹ تک
کُندوں کی نوک کاٹ کر سلوار کو مکمل کرو۔

# (۵) ۱۰ گرہ عرض والے کپڑے کی سلوار

لٹھہ۔ کھدر بھی دس گرہ عرض کے ہو سکتے ہیں۔ ریشم ویلویٹین
(VELVETEEN) بھی عموماً دس گرہ عرض والی ہوتی ہے۔ جس کی
سلواریں بنائی جاتی ہیں۔
ناپ:۔ ۳۸ انچ لمبائی۔ ۲۲ انچ موہری۔
کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ:۔ سلوار کی لمبائی کے چوگنے اور آسن
کی لمبائی کے دوگنے کے برابر کپڑا لگتا ہے۔ سلوار کی کاٹنے کی لمبائی
۸ گرہ ہے۔ اِس کا چوگنا ۲/۱ ۴ گز ہوا۔ آسن کی لمبائی ۷ گرہ ہے۔ اس
کا دوگنا ۱۴ گرہ ہوا لہٰذا کل کپڑا ۲/۱ ۴ گز اور ۱۴ گرہ یعنی ۵ گز ۶ گرہ لگیگا۔

نوٹ:- اس سلوار کا گھیرا کافی کھلا ہو جاتا ہے۔ اگر تنگ گھیرہ یا
کم کھلا گھیرہ رکھنا ہو تو سلوار نمبر ۴ کی طرح اسے کاٹنا چاہئے۔ چونکہ
بارہ گرہ عرض والے کپڑے ہیں سے کاٹ کر دکھلائی گئی ہے۔

**کاٹنے کا طریقہ:-** سلوار کی دو لمبائیاں لے کر ان کے دو برابر
حصے بنا کر ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو۔ ان کی چوڑائی کے
بیچوں بیچ بھان ڈال کر ان کو فولڈ کرو۔ ایسا کرنے سے ان کی لمبائی
تو سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے برابر رہے گی اور چوڑائی کپڑے کی
چوڑائی کے نصف ۵ گرہ کے برابر رہ جائیگی۔

ہمارے پاس باقی کپڑا سلوار کی لمبائی اور آسن کے دگنے کے برابر
جاتا ہے۔ اس کے دو برابر حصے کرنے سے ہر ایک حصہ سلوار کی
لمبائی اور آسن کی لمبائی کے مجموعے کے برابر رہ جاتا ہے۔

ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۲۳ میں انہیں نشان
۲-۳-۵-۶ سے ظاہر کرو۔ ۲-۳ اور ۶-۵ اس کی چوڑائی کو ظاہر
کرتے ہیں۔ جو کہ ۱۰ گرہ کے برابر ہے۔ ۲-۶ اور ۳-۵ اس کی
لمبائی کو ظاہر کرتے ہیں جو کہ سلوار کی لمبائی ۱۸ گرہ اور آسن کی لمبائی
گرہ کل ۲۵ گرہ کے برابر ہے۔ گویا یہ ٹکڑے ۲۵ گرہ لمبے اور
گرہ چوڑے ہیں۔ (نقشہ نمبر ۲۲۳ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

موہریوں والے فولڈ کئے ہوئے ٹکڑوں کو نقشہ کے مطابق
کے ساتھ رکھو اور انہیں نشان ۱-۲-۷-۸ سے ظاہر کرو۔ ۱-
اور ۸-۷ جیسا کہ پہلے بتلایا جا چکا ہے کپڑے کے عرض کے نصف
۵ گرہ کے برابر چوڑے ہیں۔ ۱-۸ اور ۲-۷ سلوار کی لمبائی ۱۸ گرہ کے
برابر۔

۲ ۶ چونکہ ۲۵ گرہ لمبا ہے اور ۲-۷ اٹھارہ گرہ۔ اس سے




۷ - ۶ سات گرہ ہُوا۔ ۳ سے ۴ تک کو بھی ۶ سے ۷ تک کے برابر یعنی سات گرہ بناؤ۔ ۷ کو ۴ سے ملاؤ اور کپڑے کو ۷ سے ۴ تک کاٹ دو۔ اِس طرح سے سلوار کے کنڈے بھی کٹ جاتے ہیں اور سلوار مکمل ہو جاتی ہے ؎

# ۶ا۔ ۷ گرہ عرض والے کپڑے کی سلوار

عموماً مخمل ۷ گرہ عرض کی ہوتی ہے۔ زنانہ سلواریں بیاہ شادیوں پر اور ویسے بھی مخمل کی بنانی پڑتی ہیں۔ اس واسطے اس کا طریقہ درج کرنا لازمی ہے۔ بعض دفعہ عام سلواروں کے کپڑے مثلاً لٹھہ۔ کھدر۔ ریشم۔ بوسکی اور کریپ وغیرہ بھی سات گرہ عرض کی آجاتی ہے۔ اس واسطے اس کی سلوار کا ذکر کرنا بھی لازمی ہے ؛

ناپ :- ۳۸ اِنچ لمبائی۔ ۲۲ انچ موہری ؛

کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ :- اِس عرض کا کپڑا سلوار کی لمبائی کے چوگنے۔ آسن کی لمبائی کے دُگنے اور ۴ گرہ کے برابر لگتا ہے۔ سلوار کی لمبائی ۱۸ گرہ کاٹی جائے گی۔ اس کا چوگنا ۴½ گز کے برابر ہوا۔ آسن کا دُگنا ۴ گرہ بنا اور اِس سلوار پر کپڑا ۴½ گز + ۴ گرہ + ۴ گرہ = ۵ گز ۱۰ گرہ لگے گا ؛

کاٹنے کا طریقہ :- پہلے سلوار کی لمبائی کے دو گنے کے برابر کپڑا کاٹ کر اِس کے دو برابر حصے کرو اور ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر اِن کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر فولڈ کر لو اور موہریاں بناؤ۔ اِن کی لمبائی تو سلوار کی لمبائی کے برابر ہوگی۔ مگر چوڑائی کپڑے کے عرض کے نصف ۳½ گرہ کے برابر ہوگی ؛

ہمارے پاس باقی کپڑا سلوار کی لمبائی کے دو گنے۔ آسن کی لمبائی کے دُگنے اور ۴ گرہ کے برابر ہے۔ اس کے دو برابر حصے کر کے ہر ایک سلوار کی لمبائی + آسن کی لمبائی + ۲ گرہ (۱۸ + ۲ +




یعنی اگز گیارہ گرہ کے برابر ہو جاتا ہے۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ٢٢٤ میں نشان ٢ - ٣ - ٧ - ٨ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اس کی چوڑائی تو ٧ گرہ ہے اور لمبائی اگز ١١ گرہ۔ اس کے

# ۶۔۷ گرہ عرض والے کپڑے کی سلوار

عموماً مخمل ۷ گرہ عرض کی ہوتی ہے۔ زنانہ سلواریں بیاہ شادیوں پر اور ویسے بھی مخمل کی بنانی پڑتی ہیں۔ اس واسطے اس کا طریقہ درج کرنا لازمی ہے۔ بعض دفعہ عام سلواروں کے کپڑے مثلاً لٹھہ۔ کھدر۔ ریشم۔ بوسکی اور کریپ وغیرہ بھی سات گرہ عرض کی آجاتی ہے۔ اس واسطے اس کی سلوار کا ذکر کرنا بھی لازمی ہے ؂

**ناپ:۔** ۳۸ اِنچ لمبائی۔ ۲۲ اِنچ موہری ؂

**کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ:۔** اِس عرض کا کپڑا سلوار کی لمبائی کے چوگنے۔ آسن کی لمبائی کے دُگنے اور ۴ گرہ کے برابر لگتا ہے۔ سلوار کی لمبائی ۱۸ گرہ کاٹی جائے گی۔ اس کا چوگنا $4\frac{1}{2}$ گز کے برابر ہوا۔ آسن کا دُگنا ۴ گرہ بنا اور اِس سلوار پر کپڑا $4\frac{1}{2}$ گز + ۴ گرہ + ۴ گرہ = ۵ گز ۰ گرہ لگے گا ؂

**کاٹنے کا طریقہ:۔** پہلے سلوار کی لمبائی کے دو گنے کے برابر کپڑا کاٹ کر اِس کے دو برابر حصے کرو اور ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر اِن کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر فولڈ کرو اور موہریاں بناؤ۔ اِن کی لمبائی تو سلوار کی لمبائی کے برابر ہوگی۔ لیکن چوڑائی کپڑے کے عرض کے نصف $3\frac{1}{2}$ گرہ کے برابر ہوگی ؂

ہمارے پاس باقی کپڑا سلوار کی لمبائی کے دو گنے۔ آسن کی لمبائی کے دُگنے اور ۴ گرہ کے برابر ہے۔ اس کے دو برابر حصے کرو جن سے ہر ایک سلوار کی لمبائی + آسن کی لمبائی + ۲ گرہ (۱۸ + ۲ +




یعنی اگز گیارہ گرہ کے برابر ہو جاتا ہے۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۲۴ میں نشان ۲-۳-۸-۷ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اس کی چوڑائی تو ۷ گرہ ہے اور لمبائی اگز ۱۱ گرہ۔ اس کے

ساتھ موہریوں والا کپڑا رکھو جو کہ نقشہ میں نشان ۱-۲-۱۱-۱۲ سے
ظاہر کیا گیا ہے۔ ۳ سے ۴ تک آسن کی لمبائی ۷ گرہ اور ۸ سے ۹ تک
بھی آسن کی لمبائی ۷ گرہ لو۔ ۹ کو ۴ سے ملا کر ۹ سے ۴ تک کپڑے کو کاٹ
کر اس کے کندے بناؤ۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو۔ اور
۱۲-۱۱ کو نشان ۱۱ کی طرف ۱۰ تک بڑھا کر ۱۱ سے ۱۰ تک کندوں کی نوک
کاٹ کر سلوار کو مکمل کرو۔

# ۷-۸ سوا گز عرض والے کپڑے کی سلواریں

زنانہ سلواروں کے مرینے پلش اور کشمیرے وغیرہ عموماً سوا
گز عرض کے ہوتے ہیں۔ ریشم۔ لٹھے اور کھدر بھی سوا گز عرض کے
ہوتے ہیں۔ مرینے۔ پلش اور کشمیرے کی سلواریں کیونکہ گرم ہوتی ہیں
اس واسطے ان کا نیفہ اس کپڑے کا نہیں ہوتا جس کی کہ سلوار بنائی جاتی
ہے۔ بلکہ اُسی رنگ کے لٹھے۔ اٹیلین (سوت) وغیرہ کا لگایا جاتا
ہے۔ جس رنگ کی کہ سلوار بنائی جا رہی ہو۔ مگر لٹھے۔ کھدر اور ریشم کی
سلواروں کے ساتھ نیفہ اُسی کپڑے کا لگایا جاتا ہے جس کی کہ سلواریں
بنائی جاتی ہیں۔ لہٰذا سوا گز عرض کے کپڑے کی سلواریں بنانے کے
ہم دو طریقے بتلاتے ہیں۔ اول وہ جن کے ساتھ نیفہ الگ ہوتا ہے
دوسرے وہ جن کے ساتھ نیفہ الگ نہیں لگایا جاتا۔ بلکہ اُسی کپڑے

کا بنا یا جاتا ہے۔ جس کی کہ سلوار بنائی جاتی ہے ۔

نیفہ جیسا کہ پہلے بیان کیا جا چکا ہے اگرہ ہوتا ہے۔ اس واسطے جہاں سلوار کو اس کی اصل لمبائی سے اگرہ زیادہ کاٹنے آئے ہیں۔ وہاں اس سلوار کو اگرہ کم کاٹیں گے۔ کیونکہ الگ نیفہ جوڑنے سے یہ ایک گرہ اور لمبی ہو جاوے گی ۔

**ناپ :۔** ۳۶ انچ لمبائی۔ ۲۰ انچ موہری ۔

**کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ :۔** ایسا کپڑا سلوار کی اصل لمبائی کے دوگنے کے برابر لگتا ہے۔ سلوار کی لمبائی ۳۶ انچ یا ایک گز ہے لہذا اس پر کپڑا اس کا دوگنا یعنی دو گز لگے گا ۔

**نوٹ :۔** مردانہ سلواروں کا آسن جہاں کم از کم ۶ گرہ تیار ہوتا ہے۔ اور سات گرہ کاٹا جاتا ہے۔ وہاں زنانہ سلواروں کا آسن پانچ گرہ ہی تیار ہوتا ہے ۔

**کاٹنے کا طریقہ :۔** ہمارے پاس سوا گز عرض کا ۲ گز کپڑا ہے اس میں سے ½۲۰ انچ چوڑا کپڑا کل لمبائی ۲ گز کے برابر کاٹ لو۔ ½۲۰ انچ میں سے ۲۰ انچ تو موہری کی چوڑائی کے برابر ہے۔ اور نصف انچ سلائی کے واسطے۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کے دو ٹکڑے ہو جاتے ہیں۔ جن کی لمبائی تو دو۔ دو گز ہے۔ مگر چوڑائی ایک کی ½۲۰ انچ اور دوسرے کی ½۲۴ انچ ہے۔ کیونکہ کل چوڑائی سوا گز یا ۴۵ انچ تھی۔ جب ½۲۰ انچ چوڑا ایک ٹکڑا کاٹ لیا تو باقی کپڑا ½۲۴ انچ چوڑا رہ جائے گا ۔

½۲۰ انچ چوڑے ٹکڑے میں سے اُسے اگرہ ۱۴ گرہ لمبا کاٹ لو۔ سلوار ۳۶ انچ یا اگز لمبی تیار رکھنی ہے۔ نیفہ تو دوسرے کپڑے کا لگتا ہے۔ اس واسطے اسے ۱۵ گرہ لمبا کاٹینگے۔ لہذا موہریوں

کے واسطے ہم نے کاٹنے کی لمبائی کا دُگنا ۱ گز ۴ گرہ کپڑا کاٹ لیا جس کی چوڑائی ۲۰½ انچ ہے۔ اس کے لمبائی کے دو برابر حصے کر کے ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر ان کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر ان کو فولڈ کرو۔ ایسا کرنے سے ان کی چوڑائی تو ۱۰¼ انچ رہ جائے گی اور لمبائی ۱۵ گرہ۔ ان کو نقشہ نمبر ۲۲۵ میں نشان ۱۔ ۲۔ ۹۔ ۱۰ سے ظاہر کیا گیا ہے۔

ہمارے کپڑے کا دوسرا ٹکڑا ۲ گز لمبا اور ۲۴¼ انچ چوڑا ہے اس کے دو برابر حصے کرو ہر ایک حصہ ایک گز لمبا اور ۲۴½ انچ چوڑا ہو جائے گا۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر پہلے موڑ لیں

۱ ۲ ۳ ۴ ۵ ۶ ۷ ۸ ۹ ۱۰

۱½″ = ۱″

نقشہ نمبر ۲۲۵

والے کپڑے ۱-۲-۹-۱۰ کے ساتھ رکھو اور بمطابق نقشہ اُسے نشان ۲-۴-۷-۸ سے ظاہر کرو۔ ۴ سے ۵ تک کو ۹ سے ۸ تک کے برابر بناؤ۔ ۹ کو ۵ سے ملا کر کپڑے کو ۹ سے ۵ تک کاٹ دو۔ اور سلوار کے کندے کاٹ کر اِن کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو اور ۳ سے ۶ تک کپڑے کو اِسطرح کاٹو کہ جہاں کندے کا گھیرا کم ہو جائے وہاں آسن کی لمبائی ۳ سے ۶ تک ۴½ گرہ ہو جائے۔ ایک گرہ کا نیفہ لگنے سے آسن ۵½ گرہ تیار ہو جاوے گا۔ ایسا کرنے سے سلوار مکمل ہو جاتی ہے ٭

اب ہم سوا گرہ عرض کے کپڑے کی دوسری قسم کی سلوار بنانا بتلاتے ہیں ٭

ناپ:۔ ۳۸ اِنچ لمبائی۔ ۲۲ اِنچ موہری ٭

**کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ:۔** سوا گرہ عرض کا کپڑا سلوار کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے اور آسن کی کاٹنے کی لمبائی کے برابر لگتا ہے۔ سلوار کی لمبائی ۳۸ اِنچ یا ۱۷ گرہ ہے۔ اس کی کاٹنے کی لمبائی اِس سے ایک گرہ زیادہ یعنی ۱۸ گرہ ہو گی۔ اور آسن کی کاٹنے کی لمبائی ۷ گرہ ہے۔ لہذا اس سلوار پر کپڑا سلوار کی لمبائی کے دو گنے ۲¼ گز اور ۷ گرہ یعنی ۲ گز ۱۱ گرہ کے برابر لگے گا ٭

**کاٹنے کا طریقہ:۔** سلوار کی لمبائی کے برابر کپڑا کاٹ کر اِس کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اِس کی موہریاں بناؤ۔ اور اُسے نقشہ نمبر ۲۲۶ (نقشہ اگلے صفحہ پر دیکھیں) کے مطابق نشان ۱-۲-۷-۸ سے ظاہر کرو۔ باقی کپڑا ہمارے پاس سلوار کی لمبائی اور آسن کی لمبائی کے برابر رہ جاتا ہے۔ اُسے موہریوں والے کپڑے کے ساتھ ساتھ رکھ کر نشان ۲-۳-۵-۶ سے ظاہر کرو۔ ۲ سے ۷ تک سلوار کی




لمبائی کے برابر ہے۔
اور ۲ سے ۶ تک شلوار
کی لمبائی اور آسن کی
لمبائی کے برابر ہے لہذا
۷ سے ۶ تک آسن کی
لمبائی کے برابر ہُوا ۳ سے ۴ تک کو بھی آسن کی لمبائی یا ۷ سے ۶ تک
کے برابر بناؤ۔ اور ۷ سے ۴ تک کپڑے کو کاٹ کر شلوار کے کُنڈے

بناؤ اور سلوار کو مکمل کرو ۔

# (۹) ڈیڑھ گز عرض والے کپڑے کی سلوار

عموماً گرم کشمیرے ڈیڑھ گز عرض والے ہوتے ہیں ۔ ان کے اوپر نیفہ الگ لگتا ہے ۔ اور زنانہ سلواریں گرم کشمیرے کی عام شتی ہیں ۔ چونکہ ان کے اوپر نیفہ الگ لگایا جاتا ہے ۔ لہذا ان کو اصل ناپ سے ایک گرہ کم لمبا کاٹا جاتا ہے ۔ اسی طرح آسن بھی ۴½ گرہ لمبا کاٹا جاتا ہے ۔ جو کہ الگ نیفہ لگانے سے ۵½ گرہ تیار ہو جاتا ہے ۔

ناپ :- ۳۶ اِنچ لمبائی ۲۰ اِنچ موہری ۔

کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ :- کپڑا سلوار کی اصل لمبائی کے ناپ سے دوگنا لگتا ہے ۔ سلوار ایک گز لمبی ہے لہذا اس پر کپڑا دو گز لگیگا ۔

کاٹنے کا طریقہ :- کپڑے کے عرض میں سے ۲۰½ اِنچ چوڑا کپڑا کاٹ کر الگ کرو ۔ اس کی لمبائی ۲ گز ہے مگر ہم نے ۱۵ گرہ لمبی سلوار کاٹنی ہے ۔ لہذا اس کی لمبائی میں سے دو گرہ کاٹ کر الگ کرنے سے باقی ایک گز ۱۴ گرہ رہ جاتا ہے ۔ اس کے دو برابر حصے کرنے سے ہر ایک پندرہ گرہ لمبا اور ۲۰½ اِنچ چوڑا ہو جاتا ہے ۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر ان کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر سلوار کی موہریاں کاٹو اور نقشہ نمبر ۲۷ میں ان کو نشان ۱-۲-۹-۱۰ سے ظاہر کرو ۔

(نقشہ کے لئے اگلے صفحہ پر دیکھیں)

اب ہمارے پاس باقی کپڑا ۲ گز لمبا اور ۳۳ اِنچ چوڑا رہ جاتا ہے ۔ اس کی لمبائی کے دو برابر حصے کرکے ان کو ایک دوسرے کے اوپر



اگر رکھا جائے تو ان کی لمبائی ایک گز اور چوڑائی ۳۳ انچ رہ جائیگی۔
نقشہ کے مطابق اُن کو موبہ لیوں کے ساتھ رکھ کر نشان ۲-۴-۷-۸
سے ظاہر کرو ۞

۴ سے ۵ تک کو ۹ سے ۸ تک کے برابر بنا کر ۹ سے ۵ تک
کپڑے کو کاٹ کر اس کے ٹکڑے کاٹو اور ان کو ایک دوسرے
کے اوپر رکھو ۞

۳ سے ۶ تک گھیرے کو اس طرح کم کرو کہ آسن $\frac{1}{2}$۴ گرہ کے

برابر ہو جائے جو کہ نقشہ میں نشان ۳ سے ۶ تک ظاہر کیا گیا ہے۔ ۳ سے ۶ تک کپڑے کو کاٹ دو تو سلوار کٹ جائیگی ✦

# دوسرا سبق

## پاجامہ

پاجامہ بھی سلوار کی طرح کمر سے نیچے پہننے کا کپڑا ہے۔ یعنی بعض لوگ سلوار پہنتے ہیں اور بعض پاجامہ۔ بعض بعض ملکوں میں پاجامہ صرف مرد پہنتے ہیں اور سلواریں صرف عورتیں۔ کئی دیشوں میں پاجامہ ہندو لوگ پہنتے ہیں اور سلواریں مسلمان لوگ اور کئی جگہوں پہ پاجامہ اور سلواریں مرد اور عورت دونو پہنتے ہیں چاہے وہ ہندو ہوں یا مسلمان ✦

**ناپ :۔** پاجامہ کے واسطے بھی سلوار کی طرح دو ناپ لئے جاتے ہیں۔ اوّل لمبائی دوئم موہری کی چوڑائی۔ اِس کا آسن بھی سلوار کے برابر ہوتا ہے۔ مگر کھُلے گھیرے والی سلواروں کا آسن باقی سلواروں اور پاجاموں کی نسبت زیادہ کھُلا ہوتا ہے ✦

چونکہ ناپ بالکل وہی ہیں جو کہ سلوار کے بیان میں بتلائے جا چکے ہیں لہٰذا اِن کے معلوم کرنے کا طریقہ دوبارہ درج کرنے کی ضرورت نہیں۔ فرق صرف موہری کے ناپ میں ہوتا ہے وہ گاہک کی مرضی پر منحصر ہے کہ وہ کھلی موہری رکھوائے یا تنگ۔ عموماً پاجامہ کی موہری سلوار کی موہری کی نسبت تنگ ہوتی ہے۔ مگر بعض پاجامے ایسے بھی ہوتے ہیں جن کی موہری کا ناپ بہت بڑا ہوتا ہے اور بعض دفعہ تو

موہریوں کی لمبائی کے ناپ سے بھی بڑھ جاتا ہے ۰

**پاجامہ کی قسمیں** - پاجامہ کی معمولی طور پر دو قسمیں ہیں - اوّل سادہ یا سیدھا پاجامہ - دوئم اوریب پاجامہ - سادہ پاجامہ بھی کئی قسم کا ہوتا ہے - اول بہت کھلی موہری والا پاجامہ جیسا کہ علی گڑھ یا سندھ کراچی وغیرہ کے لوگ عام پہنتے ہیں - دوئم تنگ موہری والا پاجامہ جس کی موہری نہ تو بہت تنگ ہوتی ہے - اور نہ ہی بہت کھلی بلکہ درمیانہ ہوتی ہے - سوئم ڈھنگہ پاجامہ - یہ پاجامہ ہوتا تو دوسری قسم کے سادہ پاجامہ کی طرح ہے - مگر یہ دوہرا بنایا جاتا ہے - اور اس کی موہریاں ایڑی کے ناپ کے بالکل برابر ہوتی ہیں اور پنڈلی پر بھی یہ پاجامہ بالکل فٹ ہوتا ہے ۰

اوریب پاجامہ کی بھی تین قسمیں ہیں - اول اوریب پاجامہ جس میں چوڑیاں نہ ہوں - دوئم اوریب پاجامہ جس میں چوڑیاں ہوں - جسے چوڑی دار پاجامہ کہتے ہیں اور سوئم وہ پاجامہ جو گھٹنے سے اوپر اوپر ڈبل ہوتا ہے - ان سب کے کاٹنے کا طریقہ ایک ہی ہے - فرق صرف اتنا ہے کہ بغیر چوڑیوں والا پاجامہ لمبائی کے ناپ کے برابر تیار رکھا جاتا ہے اور چوڑی دار پاجامہ کو اس سے زیادہ لمبا تیار رکھا جاتا ہے یہ زیادتی پاجامہ کے نچلے حصے میں کی جاتی ہے تاکہ ایڑی سے اوپر چوڑیاں بنی رہیں - جتنی زیادہ چوڑیاں رکھنی درکار ہوں - اتنا ہی زیادہ اُسے لمبا بنانا ہوگا - اور سوئم وہ پاجامہ جو کہ گھٹنے سے اوپر اوپر دوہرا ہوتا ہے - اس کے گھٹنے کے اوپر اوپر کے حصے کو دوہرا کاٹ لو تو یہ پاجامہ اس حصہ پر دوہرا ہو جائے گا - یہ پاجامہ عموماً جموں کے لوگ پہنتے ہیں ۰

اس سے ثابت ہوا کہ پاجامہ کی موٹی موٹی دو قسمیں ہیں - اوّل سادہ پاجامہ اور دوئم اوریب پاجامہ - اب ہم ان کے کاٹنے کا طریقہ

ذیل میں درج کرتے ہیں :-

# ا۔ کھلی موہری والا پاجامہ

یہ ایک سادہ پاجامہ ہے جو کہ موہری پر کافی کھلا ہوتا ہے۔ اس پاجامہ کو جیساکہ اوپر ذکر کیا گیا ہے۔ علی گڑھ فیشن کا پاجامہ کہتے ہیں کیونکہ یہ عموماً علی گڑھ۔ کراچی اور سندھ کے علاقوں میں پہنا جاتا ہے ۔

اِس پاجامہ کی موہری کا ناپ عموماً کپڑے کے عرض کے نصف سے زیادہ ہوتا ہے۔ عموماً لٹھے کا عرض جس کے کہ پاجامے بنائے جاتے ہیں۔ ایک گز یا ۳۶ اِنچ ہوتا ہے۔ مگر ایسے پاجاموں کی موہری کا ناپ عموماً پانچ گرہ یا اِس سے زیادہ ہوتا ہے اِس سے کم کبھی نہیں ہوتا۔ ایسے پاجاموں پر کپڑا پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے کے برابر لگتا ہے۔ یعنی پاجامہ جتنا لمبا کاٹا جانا ہو اس سے ڈبل کپڑا ایسے پاجاموں پر لگتا ہے۔ چونکہ ایسے پاجاموں پر کپڑا اُس کی کاٹنے کی لمبائی سے ڈبل لگتا ہے۔ اِسی واسطے ایسے پاجاموں کو ڈبل کاٹ کا پاجامہ کہتے ہیں۔ گویا جب پاجامہ کی موہری کا ناپ کپڑے کے عرض کے نصف کے برابر یا اس سے زیادہ ہو اُسے ڈبل کاٹ کا پاجامہ کہتے ہیں اور اُس پر کپڑا پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے کے برابر لگتا ہے ۔

اب سوال پیدا ہوتا ہے کہ پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کس طرح معلوم کی جاتی ہے۔ پاجامہ کی لمبائی کا جو ناپ آپ لیتے ہیں۔ اُس میں ایک گرہ سلوار کی طرح نیفے کے واسطے زیادہ کریں اور علاوہ اس کے ایک

گرہ اور موہریوں کے نیچے موڑنے اور سلائیوں وغیرہ میں دبانے کے واسطے زیادہ لینا چاہیے۔ گویا لمبائی کے اصل ناپ سے سلواد جہاں ایک گرہ زیادہ کاٹی جاتی ہے۔ وہاں پاجامہ دو گرہ زیادہ لمبا کاٹا جاتا ہے۔ گویا جہاں پاجامہ کی لمبائی کا ناپ ایک گز ہوگا۔ وہاں پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی ایک گز دو گرہ یا اٹھارہ گرہ ہوگی اور اس پر کپڑا اس سے دوگنا یعنی دو گز چار گرہ یا سوا دو گز لگے گا۔ بشرطیکہ وہ پاجامہ ڈبل کاٹ کا ہو۔

اب ہم جو پاجامہ کاٹنا چاہتے ہیں۔ اُس کی لمبائی کا ناپ ۳۶ اِنچ اور موہری کا ناپ ۲۲ اِنچ ہے۔ اور کپڑے کا عرض ایک گز یا ۳۶ اِنچ ہے۔ چونکہ موہری کا ناپ ۲۲ اِنچ ہے جو کہ کپڑے کے عرض ۳۶ اِنچ کے نصف ۱۸ اِنچ سے زیادہ ہے۔ اس واسطے یہ پاجامہ ڈبل کاٹ کا ہے اور اس پر کپڑا پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کا دوگنا لگے گا۔ پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی اصل لمبائی ایک گز سے دو گرہ زیادہ یعنی ایک گز دو گرہ ہے۔ لہٰذا اس پر کپڑا سوا دو گز لگے گا۔

**کاٹنے کا طریقہ:۔** ہمارے پاس جو سوا دو گز کپڑا ہے اور جس کا عرض ایک گز یا ۳۶ اِنچ ہے۔ اس کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اسے دوہرا کرو۔ اس طرح کپڑے کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اسے دوہرا کرنے کو میانا کرنا کہتے ہیں۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کی لمبائی تو وہی سوا دو گز ہی رہے گی۔ مگر چوڑائی ایک گز یا ۳۶ اِنچ کی بجائے اس سے نصف یعنی آدھ گز یا ۱۸ اِنچ رہ جائے گی۔

اب اسی طرح فولڈ کئے ہوئے کپڑے کو اس کی لمبائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اسے دوہرا کرو۔ کپڑے کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اسے فولڈ کرنے کو جیسا کہ اوپر بیان کر آئے ہیں میانہ کرنا کہتے ہیں مگر کپڑے کی لمبائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اسے دوہرا کرنے

ڈبل کرنا کہتے ہیں۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کی چوڑائی نصف گز اور لمبائی ایک گز دو گرہ رہ جاوے گی۔
گویا ڈبل کاٹ کا پاجامہ کاٹنے سے




(نقشہ نمبر ۲۳۸)

پہلے ضروری ہے کہ کپڑے کو میانہ کر کے ڈبل کیا جاوے۔ ہمارا سوا دو گز کپڑا جس کی چوڑائی ایک گز یا ۳۶ انچ ہے جب میانہ کر کے ڈبل کیا جائے گا۔ تو اس کی لمبائی ایک گز

دو گرہ اور چوڑائی نصف گز رہ جاوے گی جیساکہ اوپر ثابت کیا جا چکا
ہے۔ میانہ کر کے ڈبل کیا ہوا کپڑا نقشہ نمبر ۲۲۸ میں (نقشہ کے لئے کھلے صفحہ
پر دیکھیں) نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اس میں اس کی لمبائی
کا کنارہ ۱-۴ تو دوہرا کنارہ ہے۔ یعنی میانہ کرنے وقت کپڑا اس کنارے
پر دوہرا کیا گیا تھا۔ اور کنارہ ۲-۳ اکہرا یا کھلا ہوا ہوگا۔ دوہرے کنارے
کے نچلے کونے ۴ سے لے کر ۶ تک کو موہری کے ناپ ۲۲ انچ کے
نصف ۱۱ انچ سے نصف زیادہ ½۱۱ انچ کے برابر بناؤ ۔

پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کا ناپ اگر دو گرہ یا ½۴۰ انچ ہے۔ اس
کا پانچواں حصہ تقریباً آٹھ انچ کے برابر ہوا۔ اور اس پانچویں حصے
آٹھ انچ کا دوگنا ۱۶ انچ کے برابر۔ نشان ۴ سے اوپر کی طرف ۵ تک
کو ۱۶ انچ کے برابر بناؤ یعنی ۴ سے اوپر کی طرف ۵ تک کو پاجامہ کی کاٹنے
کی لمبائی کے پانچویں حصے کے دوگنے کے برابر بناؤ۔ اور ۵ سے ۷
تک کو ۴ سے ۶ تک کی نسبت ایک انچ زیادہ کے برابر بناؤ۔ ۴ سے
۶ تک جیساکہ اوپر ذکر کیا گیا ہے ½۱۱ انچ ہے لہذا ۵ سے ۷ تک ½۱۲
انچ کے برابر بناؤ ۔

۶ کو ۷ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ ۷ سے ۸ تک تقریباً
دو گرہ نیچا نشان لگاؤ۔ اور ۲ سے نیچے کی طرف ۹ تک آسن کی کاٹنے
کی لمبائی سے نصف گرہ یا ایک انچ زیادہ۔ آسن کا ناپ جیساکہ پہلے
ذکر کیا جا چکا ہے سلوار کے برابر ہوتا ہے۔ جو کہ ۶ گرہ بیان کیا گیا ہے
اس کی کاٹنے کی لمبائی ۷ گرہ یا ¾۱۵ انچ ہوئی۔ اس سے ایک انچ
زیادہ ¾۱۶ انچ کے برابر ہوا لہذا ۲ سے ۹ تک کو ¾۱۶ انچ کے برابر
بناؤ۔ اور ۸ سے ۹ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ۔ اور کپڑے کو ۶
سے ۸ تک اور ۸ سے گول لکیر کے ساتھ ساتھ ۹ تک کاٹ دو ۔

اب کپڑے کے کٹے ہوئے ٹکڑے ۳-۶-۸-۹ کو اس کے دوسرے ٹکڑے کے ساتھ نقشہ کے مطابق رکھ کر اِسے نشان ۹-۱۰-۱۱-۱۲ سے ظاہر کرو۔ ۱۱ سے ۱۴ تک ایک گرہ ناپ کر نشان لگاؤ۔ ۱۴ کو ۱۲ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر مِلاؤ اور ۱۴ سے ۱۳ تک کو آسن کی کاٹنے کی لمبائی سات گرہ کے برابر ناپو۔ ۹ سے ۱۳ تک بموجب نقشہ کے گولائی بنا کر کپڑے کو ۹ سے ۱۳ تک گول لکیر کے ساتھ ساتھ کاٹو+ لکیر ۱-۲ کو نشان ۲ کی طرف نشان ۱۴ تک بڑھاؤ۔ اب کپڑے کو نشان ۲ سے ۱۴ تک اور ۱۴ سے ۱۳ تک کاٹو تو پاجامہ کٹ جائے گا۔ جو کہ یہاں پر نشان ۱-۲-۱۴-۱۳-۹-۸-۶-۴ اور ۵ سے گھرا ہوا ہے+

# ۲- بارہ گرہ عرض والے کپڑے میں سے

## پاجامہ کاٹنا

آج کل چونکہ لٹھے اور کھدر بھی بارہ گرہ عرض کے عام ملنے لگ گئے ہیں۔ اور لوسکی کے پاجامے بھی عام بننے لگ گئے ہیں۔ اِس لئے ضروری معلوم ہوتا ہے کہ اس قسم کے پاجامہ کا ذکر بھی کیا جاوے+

ناپ:- ۳۶ انچ لمبائی- ۱۴ انچ موہری+

اگر پاجامہ ایک گز عرض والے لٹھے کا بنایا جاتا تو یہ ڈبل کاٹ کا پاجامہ نہ ہوتا کیونکہ اِس کی موہری کا ناپ نِصف گز سے کم ہے۔ مگر چونکہ اب ہم اِسے بارہ گرہ عرض کے کپڑے میں سے بنا رہے ہیں۔ اور اس کی موہری کا ناپ کپڑے کے عرض کے نصف سے زیادہ




کاٹ کے طریقہ سے کاٹا جائیگا
کاٹنے کی لمبائی ۸ گرہ سے
گا۔

ہے۔ لہذا یہ پاجامہ بھی ڈبل
اور اس پر کپڑا اس کی
دُوگنا سوا دو گز لگے

**کاٹنے کا طریقہ:-**

کپڑے کو حسب
معمولی پیمانہ کر کے
ڈبل کرو۔ ایسا
کرنے سے اس
کی لمبائی سوا دو
گز کی بجائے
ایک گز دو گرہ
رہ جاوے گی
اور چوڑائی ۱۲ گرہ
کی بجائے ۶ گرہ رہ جاوے گی۔
نقشہ نمبر ۲۲۹ میں پیمانہ
کر کے ڈبل کیا گیا کپڑا نشان
۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا
ہے۔ اس میں اس کے کنارے
۱-۲ اور ۴-۳ تو اس کی چوڑائی
کو ظاہر کرتے ہیں۔ جو کہ ۶ گرہ
ہے۔ اور کنارہ ۱-۴ اور ۲-۳
اس کی لمبائی کو ظاہر کرتے ہیں
جو کہ ۱ گز دو گرہ کے برابر ہے۔

اور اس کے کنارہ ۱-۴ تو دوہرا ہے اور ۲-۳ کھُلا ہؤا یا اکہرا ۔
۴ سے ۵ تک موہری کے ناپ کے نصف سے نصف اِنچ زیادہ ½ ۷ اِنچ ۔
۴ سے ۶ تک پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی ½ ۴۰ اِنچ کے پانچویں حصے ۸ اِنچ کے دو گنے ۱۶ اِنچ کے برابر ۔
۶ سے ۷ تک کو ۴ سے ۵ تک کی نسبت ایک اِنچ بڑا بناؤ ۔
۷ سے ۸ تک دو گرہ - اور ۲ سے ۹ تک آسن کی کاٹنے کی لمبائی سے ایک اِنچ زیادہ ۔
۸ سے ۹ تک گولائی بناؤ - اور کپڑے کو ۵ سے ۸ تک اور ۸ سے ۹ تک لکیر کے ساتھ ساتھ کاٹ کر اس کے دو ٹکڑے کر دو ۔
ٹکڑا ۳-۵-۸-۹ کو اٹھا کر اس کے دوسرے ٹکڑے کے ساتھ رکھ کر اسے نشان ۹-۱۰-۱۱-۱۲ سے ظاہر کرو ۔
لکیر ۱-۲ کو نشان ۲ کی طرف ۱۱ تک بڑھاؤ اور ۱۱ سے ۱۳ تک کو آسن کی کاٹنے کی لمبائی سات گرہ کے برابر بنا کر ۹ سے ۱۳ تک گولائی بناؤ ۔
۹ سے ۱۳ تک اور ۲ سے ۱۱ تک کپڑا کاٹنے سے پاجامہ کٹ جاتا ہے جو کہ نشان ۱-۲-۱۱-۱۳-۹-۸-۵-۴ اور ۶ سے ظاہر کیا گیا ہے ۔

## ۳- ڈھینگلی کاٹ کا پاجامہ

آپ حیران ہوں گے کہ پاجاموں کی قسموں کا ذکر کرتے وقت تو ہم نے اس قسم کے پاجامہ کا نام تک نہیں لیا - اب یہ کہاں سے آگیا ہے - مگر

آپ کو حیران نہیں ہونا چاہئے۔ یہ کوئی نئی چیز نہیں ہے۔ صرف اس
کو نیا نام دیا گیا ہے۔ یہ پاجامہ وہ ہے جس کی موہری بہت کھُلی نہیں
ہوتی بلکہ کپڑے کے عرض کے نصف سے کم ہوتی ہے۔ اس پاجامہ
کو جہاں کم کھُلی موہری والا یا لاہوری پاجامہ کہتے ہیں وہاں اسے ڈھینگلی
کاٹ کا پاجامہ بھی کہتے ہیں +

اس قسم کے پاجاموں پر کپڑا پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی اور آسن کی
کاٹنے کی لمبائی اور تین گرہ کے برابر لگتا ہے۔ پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی
۱۸ گرہ۔ آسن سات گرہ ہے گویا کل کپڑا (۱۸ + ۷ + ۳) = ۲۸ گرہ یا پونے
دو گز لگے گا جو کہ پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی ۱۸ گرہ کے ڈیوڑھے ۲۷ گرہ
سے ایک گرہ زیادہ یا پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کے تقریباً ڈیوڑھے کے
برابر ہوتا ہے۔ پہلی قسم کے پاجامہ پر کپڑا چونکہ پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی
کے دوگنے کے برابر لگتا ہے۔ اس واسطے اُسے ڈبل کاٹ کا پاجامہ
کہتے ہیں اور اس قسم کے پاجامہ پر چونکہ کپڑا اس کی کاٹنے کی لمبائی
کے تقریباً ڈیوڑھے کے برابر لگتا ہے۔ اس واسطے اس کو ڈیوڑھ
(ڈھینگلی) کاٹ کا پاجامہ کہتے ہیں +

ناپ :- ۳۶ انچ لمبائی۔ ۱۴ انچ موہری +

کاٹنے کا طریقہ :- جیسا کہ اوپر ذکر کیا جا چکا ہے۔ اس قسم کے
پاجامہ پر کپڑا پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی۔ آسن کی کاٹنے کی لمبائی اور
تین گرہ کے برابر لگتا ہے۔ جو کہ اس ناپ کے واسطے ایک گز ۱۲
گرہ ہے۔ اور کپڑے کا عرض ایک گز ہے +

یہ کپڑا نقشہ نمبر ۲۳ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا۔
اس کے کنارے ۱-۲ اور ۴-۳ تو کپڑے کی چوڑائی کو ظاہر کرتے
ہیں۔ جو کہ ایک گز یا ۳۶ انچ کے برابر ہے۔ اور اس کے کنارے




ا-۴ اور ۲-۳ کپڑے کی لمبائی کو ظاہر کرتے ہیں۔ جو کہ ایک گز ۱۲ گرہ یا پونے دو گز کے برابر ہے ۔

سب سے پہلے اس کپڑے کا میانہ کرو یعنی اس کی چوڑائی کے عین بیچ میں نشان ڈال کر اسے دوہرا کرو۔ پھر اسے پہلے کی طرح اکہرا کردو۔ ایسا کرنے سے کپڑا تو پہلی شکل میں آجاویگا جیساکہ میانہ کرنے سے پہلے نشان ا-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا تھا۔ مگر اس کی چوڑائی کے بیچوں بیچ نشان نظر آنے لگے گا جو کہ نقشہ میں لکیر ۵ سے ۶ تک ظاہر کیا گیا ہے ۔

ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کے لکیرہ ۵-۶ کی مدد سے دو برابر حصے ہو جاتے ہیں۔ اب کپڑے کے کنارہ ا-۴ کو اٹھا کر

لکیر ۵-۶ پر لیا کر کپڑے کے نصف حصہ ۱-۵-۶-۴ کا میانہ کرکے اسے لکیر ۷-۸ پر دوہرا کرو یعنی کنارہ ۱ سے ۴ تک کو لکیر ۵ سے ۶ تک کے ساتھ رکھ کر کپڑے کے اس نصف حصہ کو دوہرا کرکے ۷ سے ۸ تک کپڑے کا دوہرا کنارہ معلوم کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا ۱-۷-۸-۴ پر سے اٹھ جائے گا۔ اور یہ جگہ خالی ہو جائے گی اور ۵-۷-۸-۶ پر کپڑا ڈبل یعنی دوہرا ہو جائے گا۔

اسی طرح کپڑے کے دوسرے کنارے ۲-۳ کو بھی اٹھا کر لکیر ۵-۶ کے ساتھ رکھو۔ ایسا کرنے سے بھی کپڑے کا کنارہ ۹-۱۰ پر دوہرا ہو جائے گا۔ اور جگہ ۲-۹-۱۰-۳ خالی ہو جاوے گی۔ اور کپڑا ۵-۹-۱۰-۶ پر دوہرا ہو جاوے گا۔

یعنی ہم نے پہلے پہل کپڑے کی چوڑائی کے بیچوں بیچ لکیر ۵-۶ لگائی اور پھر کپڑے کے دونو لمبائی والے کناروں کو اٹھا کر اس لکیر کے ساتھ ساتھ رکھ کر کپڑے کا میانہ کیا۔ اس طرح سے میانہ کرنے کے عمل کو ڈھینگلی کاٹ کا میانہ کہتے ہیں گویا پہلے جس قسم کے میانہ کا ذکر کیا گیا ہے وہ ڈبل کاٹ کا میانہ تھا اور یہ ڈھینگلی کاٹ کا میانہ ہے۔

اب ہمارا کپڑا نشان ۷-۵-۹-۱۰-۶-۸ سے گھرا ہوا ہے۔ نشان ۵-۶ پر تو اس کے کنارے کھلے ہوئے ہیں۔ اور ۷-۸ اور ۹-۱۰ پر اس کے کنارے دوہرے ہیں۔

۷ سے ۱۱ تک پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی ۱۸ گرہ یا ½ ۴۰ انچ - ۱۱ سے ۱۲ تک موہری کے ناپ کے نصف سے نصف انچ زیادہ - ۹ سے ۱۶ تک آسن کی کاٹنے کی لمبائی سے نصف انچ زیادہ ¼ ۱۶ انچ - ۱۱ سے ۱۳ تک پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کے پانچویں حصے کا دگنا ۱۶

انچ - ۱۳ سے ۱۴ تک کو ۱۱ سے ۱۲ تک کی نسبت نصف انچ زیادہ بناؤ - ۱۲ کو ۱۴ سے ملاؤ - ۱۴ سے ۱۵ تک دو گرہ یا ۴½ انچ - ۱۵ سے ۱۶ تک گولائی بناؤ - یہ پاجامہ کی ایک ٹانگ کٹ گئی ہے۔

اسی طرح پاجامہ کی دوسری ٹانگ کاٹنے کے واسطے ۱۰ سے ۱۹ تک کو پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کے برابر بناؤ - ۱۹ سے ۲۰ تک موہری کے ناپ کے نصف سے نصف انچ زیادہ - ۱۹ سے ۲۱ تک پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کے پانچویں حصے کا دُگنا ۱۶ انچ - ۲۱ سے ۲۲ تک کو ۱۹ سے ۲۰ تک کی نسبت نصف انچ زیادہ بناؤ - ۸ سے ۲۹ تک آسن کی کاٹنے کی لمبائی سے نصف انچ زیادہ ۱۶¼ انچ - اور ۲۲ سے ۲۳ تک دو گرہ یا ۴½ انچ - ۲۳ کو ۲۹ کے ساتھ گولائی بنا کر ملاؤ۔

جس طرح ۱۱ سے ۱۲ تک - ۱۳ سے ۱۵ تک اور ۱۵ سے ۱۶ تک کپڑے کو کاٹنے سے پاجامہ کی پہلی موہری یا ٹانگ بنی تھی - اسی طرح ۱۹ سے ۲۰ تک - ۲۰ سے ۲۳ تک اور ۲۳ سے ۲۹ تک کپڑے کو کاٹ کر پاجامہ کی دوسری ٹانگ بناؤ۔

ڈبل کانٹ کے پاجاموں میں کپڑے کی چوڑائی کا موہریوں کے آگے کا بچا ہوا ٹکڑا گھیرے میں شامل کر دیتے تھے جس سے پاجامہ کا گھیرا کافی کھلا ہو جاتا تھا - مگر اب چونکہ موہریوں کے آگے بالکل معمولی سی چھانٹ نکلتی ہے - لہٰذا ہم اسے تو گھیرے میں شامل نہیں کرتے - ہاں آسن کی پیچھے کی گولائیوں کے پیچھے جو تکونی ٹکڑے نکلیں گے جو کہ اس نقشہ میں نشان ۲۰-۱۶-۱۹ اور ۲۲-۲۹-۱۱ سے ظاہر کئے گئے ہیں - ان کو ان کے دوہرے کناروں ۱۹-۱۶ اور ۲۹-۱۱ پر اکھرا کر کے ان کو لمبا پھیلا کر ان کی میانیاں کاٹیں گے

لکیر ۵-۶ پر لیا کر کپڑے کے نصف حصہ ۱-۵-۶-۴ کا میانہ کر کے اسے لکیر ۷-۸ پر دوہرا کرو۔ یعنی کنارہ ۱ سے ۴ تک کو لکیر ۵ سے ۶ تک کے ساتھ ساتھ رکھ کر کپڑے کے اس نصف حصہ کو دوہرا کر کے ۷ سے ۸ تک کپڑے کا دوہرا کنارہ معلوم کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا ۱-۷-۸-۴ پر سے اٹھ جائے گا۔ اور یہ جگہ خالی ہو جائے گی اور ۵-۷-۸-۶ پر کپڑا ڈبل یعنی دوہرا ہو جائے گا ٭

اسی طرح کپڑے کے دوسرے کنارے ۲-۳ کو بھی اٹھا کر لکیر ۵-۶ کے ساتھ رکھو۔ ایسا کرنے سے بھی کپڑے کا کنارہ ۹-۱۰ پر دوہرا ہو جائے گا۔ اور جگہ ۲-۹-۱۰-۳ خالی ہو جاوے گی۔ اور کپڑا ۵-۹-۱۰-۶ پر دوہرا ہو جاوے گا ٭

یعنی ہم نے پہلے پہل کپڑے کی چوڑائی کے بیچوں بیچ لکیر ۵-۶ لگائی اور پھر کپڑے کے دونوں لمبائی والے کناروں کو اٹھا کر اس لکیر کے ساتھ ساتھ رکھ کر کپڑے کا میانہ کیا۔ اس طریق سے میانہ کرنے کے عمل کو ڈھینگلی کاٹ کا میانہ کہتے ہیں گویا پہلے جس قسم کے میانہ کا ذکر کیا گیا ہے وہ ڈبل کاٹ کا میانہ تھا اور یہ ڈھینگلی کاٹ کا میانہ ہے ٭

اب ہمارا کپڑا نشان ۷-۵-۹-۱۰-۶-۸ سے گھرا ہوا ہے۔ نشان ۵-۶ پر تو اس کے کنارے کھلے ہوئے ہیں۔ اور ۷-۸ اور ۹-۱۰ پر اس کے کنارے دوہرے ہیں ٭

۷ سے ۱۱ تک پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی ۱۸ گرہ یا ½۴۰ انچ۔ ۱۱ سے ۱۲ تک موہری کے ناپ کے نصف سے نصف انچ زیادہ۔ ۹ سے ۱۶ تک آسن کی کاٹنے کی لمبائی سے نصف انچ زیادہ ¼۱۶ انچ۔ ۱۱ سے ۱۳ تک پاجامہ کی کاٹنے کی لمبائی کے پانچویں حصے کا دگنا ۱۶

چونکہ پاجامہ کی ٹانگوں کے ساتھ نشان ۱۶ - ۱۷ - ۱۸ اور ۲۵ - ۲۶ - ۲۷ - ۲۹
سے ظاہر کی گئی ہیں۔ ان میانیوں کو گھیرے ہیں بمطابق نقشہ شامل کرکے
کے گھیرے کو آسن کے نچلے حصہ پہ کھلا کرو۔ ایسا کرنے سے پاجامہ
پہن کر بیٹھتے وقت کسی قسم کی تنگی نہیں ہوتی بلکہ پاجامہ آرام دہ معلوم ہوتا
ہے۔

سادہ پاجاموں کو ختم کر چکنے کے لعد اب ہم اوریب پاجاموں کی
طرف آتے ہیں۔ اوریب پاجاموں میں جیسا کہ اوپر ثابت کیا جا چکا
ہے۔ بغیر چوڑیوں والا پاجامہ۔ چوڑی وار پاجامہ اور گھٹنے سے اوپر
اوپر ڈبل پاجامہ شامل ہیں۔ ان سب کے کاٹنے کا طریقہ ایک ہی ہے
فرق صرف یہ ہے۔ کہ چوڑی دار پاجاموں کو بغیر چوڑی والے پاجامہ
سے زیادہ لمبا بنایا جاتا ہے۔ اور بغیر چوڑی والے پاجامہ کو پاجامہ
کی لمبائی کے برابر تیار کیا جاتا ہے۔ اور تیسری قسم کے پاجامہ کا
گھٹنے سے اوپر کا حصہ ڈبل کاٹا جاتا ہے۔ اس واسطے یہاں پہ ہم
صرف چوڑی دار پاجامہ کا ذکر کرینگے۔ باقی قسم کے اوریب پاجامے
آپ ان کی مدد سے خود بخود سمجھ سکتے ہیں۔
اسی طرح ڈوگرہ پاجامہ بھی سادہ پاجامہ کی طرح دوہرا یعنی ڈبل بنایا
جاتا ہے لہذا اُس کے بھی بیان کرنے کی ضرورت نہیں۔

# ۴۔ چوڑی دار پاجامہ

اِس قسم کا پاجامہ کاٹنا ذرا مشکل ہے۔ ہم نے محنت سے کافی
سے زیادہ نقشوں کی مدد سے اِس کی تشریح کر کے واضح کیا ہے

آپ ذرا زیادہ توجہ سے اس کا مطالعہ کریں ۔

**ناپ :۔** سادہ پاجامہ اور سلوار کے واسطے جیسا کہ پہلے بیان کیا جا چکا ہے صرف دو ناپوں کی ضرورت ہوتی ہے۔ پہلا پاجامہ کی لمبائی۔ دوسرا موہری کی چوڑائی۔ مگر اس قسم کے پاجامہ کے واسطے چار ناپوں کی ضرورت ہوتی ہے۔ اوّل پاجامہ کی لمبائی۔ دوئم پاجامہ کی لمبائی اوپر سے گھٹنے تک۔ سوئم پنڈلی اور چہارم ایڑی کی گولائیاں ۔

چونکہ یہ پاجامہ پنڈلی سے نیچے موہری تک جو دھیور بیھیر کی طرح بالکل فٹ ہوتا ہے۔ اس واسطے اِس کی پنڈلی اور ایڑی کا ناپ لینا ضروری ہے ۔

**ناپ لینے کا طریقہ :۔** مندرجہ بالا چاروں ناپ ذیل کے طریقے سے لینے چاہئیں ۔

(۱) لمبائی۔ اِس کی لمبائی کا ناپ عام پاجامہ اور سلوار کی طرح لیا جاتا ہے۔ ٹیپ کا ایک سرا اپنے بائیں ہاتھ میں گاہک کی کمر سے اوپر اُس جگہ پر رکھو جہاں پر کہ آپ کا گاہک پاجامہ باندھنا چاہتا ہو۔ اور باقی ٹیپ کو شکل نمبر ۷ کے مطابق گاہک کی ٹانگ کے ساتھ ساتھ نیچے کی طرف گٹے سے ایک انچ نیچے تک یا جہاں تک آپ کا گاہک پاجامہ کی لمبائی رکھنا چاہتا ہو۔ وہاں تک لے جا کر اوپر سے نیچے تک کا فاصلہ ناپو جو کہ پاجامہ کی لمبائی کے برابر ہوگا ۔

شکل نمبر ۷

۳۔ گھٹنے تک کی لمبائی۔ مندرجہ بالا طریقہ سے اوپر کمر سے لے کر گھٹنے تک ناپنے سے یہ ناپ حاصل ہوتا ہے ۔

۴۔ پنڈلی۔ یہ ناپ برجیز کی طرح گاہک کو شکل نمبر ۸ ۷ کے مطابق کرسی پر اس طرح بٹھا کر لینا چاہئے۔ کہ اُس کی ٹانگ آگے کو معمولی سی جھکی ہوئی ہو۔ شکل کے مطابق پنڈلی کے ارد گرد کس کر یہ ناپ لینا چاہئے ۔


(شکل نمبر ۸ ۷)

(شکل نمبر ۷۹)

۷۔ ایڑی۔ یہ ناپ بھی گاہک کو پنڈلی کے ناپ کی طرح بٹھا کر لینا چاہئے جیسا کہ شکل نمبر ۷۹ میں ظاہر کیا گیا ہے۔ ایڑی کے ارد گرد بمطابق شکل ناپنے سے یہ ناپ حاصل ہوتا ہے ۔

کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ:۔ اِس قسم کے پاجاموں کے واسطے کپڑا عموماً ڈبل کاٹ کے پاجاموں کی طرح معلوم

کیا جاتا ہے۔ یعنی ڈبل کاٹ سے اگر یہی پاجامہ کاٹا جاتا تو اس پر جتنا کپڑا لگتا اُتنا کپڑا چوڑی دار پاجامہ پر بھی لگے گا۔

ناپ:۔ لمبائی ۳۸ انچ۔ گھٹنے تک لمبائی ۲۲ انچ۔ پنڈلی ۱۲ انچ اور موہری یا ایڑی ۱۱ انچ۔ اس کی کاٹنے کی لمبائی بغیر چوڑائیوں کے ۴۰ انچ ہو گی کیونکہ اس کی لمبائی میں صرف دو انچ بیٹھنے کے واسطے زیادہ کرنے سے اس کی کاٹنے کی لمبائی معلوم کی جاتی ہے۔ اور اس کی موہری کے نیچے کسی قسم کا دباؤ نہیں رکھا جاتا بلکہ معمولی سلائی کر دی جاتی ہے۔ لہٰذا اس پر کپڑا کاٹنے کی لمبائی کا دوگنا یعنی سوا دو گز لگے گا۔

کاٹنے کا طریقہ:۔ ہمارے پاس ایک گز عرض کا سوا دو گز لمبا کپڑا ہے۔ اس کو دوہرا یعنی ڈبل کر دو یعنی اس کی لمبائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اسے فولڈ کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کی چوڑائی تو وہی ایک گز رہے گی۔ مگر لمبائی سوا دو گز کی بجائے اس کا نصف یعنی ایک گز دو گرہ رہ جاوے گی۔ اس طرح فولڈ کیا ہوا کپڑا نقشہ نمبر ۲۳ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اس میں ۱-۲ اور ۴-۳ تو کپڑے کی چوڑائی کو ظاہر کرتے ہیں جو کہ ایک گز یا ۳۶ انچ کے برابر ہے۔ اور ۱-۴ اور ۲-۳ کپڑے کی لمبائی کو جو کہ ایک گز دو گرہ یا ۴۰½ انچ ہے۔ (نقشہ کے لئے اگلے صفحہ پر دیکھیں)

اب کپڑے کو نشان ۱ سے ۳ تک بھان ڈال کر اس طرح فولڈ کرو کہ لکیر ۱-۳ پر تو کپڑا دوہرا ہو جائے اور اس کا کونہ ۴ نشان ۵ پر چلا جائے۔ دوسرے لفظوں میں یوں سمجھو کہ ۱ سے ۳ تک ایک سیدھی لکیر بنا کر کپڑے کو دو برابر حصوں میں بانٹو۔ مگر کپڑے کو کاٹو نہیں صرف لکیر ہی بناؤ۔ اور کپڑے کے ایک حصہ ۱-۳-۴ کو اٹھا کر ۱-۳-۵ پر لے جاؤ




ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا ۱-۳-۴ پر سے اٹھ جائے گا۔ اور یہی ٹکڑا ۱-۳-۵ پر چلا جائے گا اور ۱ سے ۳ تک کپڑے کا کنارہ دوہرا ہو جاویگا کپڑا ۱-۶-۳ پر تو چوہرا ہوگا (چار گنا یا چار تہوں والا ہوگا)۔ اور ۱-۲-۶ اور ۲-۵-۶ پر دوہرا ٭




اب ہمارے کپڑے کی شکل نقشہ نمبر ۲۳۲ کے مطابق ۱-۲-۳-۴-۵ سے گھری ہوئی ہوگئی ہے۔اس میں ۱-۳-۵ سے گھرا ہؤا باریک لکیروں والا حصہ تو چوہرا ہے اور باقی کے دو چھوٹے چھوٹے حصے دوہرے ہیں۔جو کہ خالی دکھلائے گئے ہیں۔

۶ سے ۷ تک کو موہری یا ایڑی کے ناپ کے نصف کے برابر بناؤ۔ایڑی کا ناپ ۱۱ انچ ہے۔اس کا نصف ½۵ انچ کے

ہے ۔ اس میں نشان ۱۵-۱۶-۱۱-۱۷ سے گھرا ہؤا ٹکڑا تو دوہرا ہے اور باقی حصہ جو لکیروں سے گھرا ہؤا ہے وہ چوہرا ہے ۔

اب نقشہ نمبر ۲۳۶ کے مطابق نقشہ نمبر ۲۳۵ والے کٹے ہوئے پاجامہ کے ساتھ نقشہ نمبر ۲۳۳ والا ٹکڑا اس طرح جوڑ دو کہ نقشہ نمبر ۲۳۳ والے ٹکڑے کا کنارہ ۱۸-۷ نقشہ نمبر ۲۳۶ کے مطابق لکیر ۱۵-۱۷ کے ساتھ ساتھ آجاوے ۔ ایسا کرنے سے ہمارا پاجامہ جو کہ نشان ۱۵-۱۱-۱۷ سے گھری ہوئی جگہ پر دوہرا تھا چوہرا ہو جاوے گا ۔ اب نقشہ نمبر ۲۳۷ کے مطابق نقشہ نمبر ۲۳۶ کے ساتھ نقشہ نمبر ۲۳۴ کا ٹکڑا اس طرح جوڑو کہ نقشہ نمبر ۲۳۴ کا کنارہ ۲-۷ لکیر ۱۵-۱۱ کے ساتھ ساتھ






آجادے - اس نقشہ میں نقشہ نمبر ۲۳۴ کا ٹکڑا نشان
۲۱ - ۲۴ - ۲۳ - ۲۲ سے گھرا ہُوا دکھلایا گیا ہے +
اب نقشہ نمبر ۲۳۷ کے مطابق لکیر ۸ - ۱۵
کو ۲۶ تک بڑھاؤ تاکہ ۸ - ۲۶ تک ۹ گرہ
یا پاجامہ کے گھیرے کے برابر
بنے - نقشہ نمبر ۲۳۲ میں یہ فاصلہ
۸ سے ۹ تک ظاہر کیا گیا
ہے - ۲۶ کو ۱۱
سے ملاؤ +

۱۷ سے ۱۱ تک - ۱۱ سے ۲۶
تک اور ۲۶ سے ۱۵ تک کپڑے کو
کاٹنے سے ہمارا پاجامہ کٹ جاتا ہے -
جو کہ نشان ۸ - ۲۶ - ۱۱ - ۱۴ - ۷ - ۶ سے ظاہر
کیا گیا ہے اور باریک لکیروں سے گھرا ہُوا ہے +

نقشہ نمبر ۲۳۶ - ۲۳۷
اگلے صفحوں پر دیکھیں



## ضروری نوٹ

جیسا کہ شروع میں بیان کیا گیا ہے اس قسم
کا پاجامہ کاٹنا ذرا مشکل ہے۔ اس واسطے اگر آپ
ہدایت کے مطابق عملی طور پر کاغذ یا کپڑے کو ساتھ
ساتھ موڑ کر کاٹتے اور جوڑتے جاویں گے تو آپ
کو ایسا پاجامہ سمجھنے میں بہت آسانی ہوگی۔ اور
اگر آپ صرف ڈرائینگ ہی ڈرائینگ کرنے کی
کوشش کرینگے تو شاید کافی محنت کے باوجود بھی
آپ کی سمجھ میں طریقہ نہ آوے اور آپ اس طریقہ
کو جلد بازی میں نامکمل کہنے لگ جاویں اس واسطے
ضروری ہے کہ آپ اس نوٹ کے مطابق عملی طور پر

بموجب ہدایت ساتھ ساتھ پاجامہ کاٹتے اور سیتے جاویں ۔

# تیسرا سبق :

## قمیص

کمر سے نیچے کے کپڑے مثلاً سلوار اور پاجامہ ختم کر چکنے کے بعد اب ہم قمیص کی طرف آتے ہیں ۔ قمیص کی کئی قسمیں ہیں ہم قمیص کی قسموں کو دو حصوں میں تقسیم کرتے ہیں اوّل بلحاظ گلا دوئم بلحاظ آستین اور کٹ ۔ جن کی تشریح تفصیل وار ذیل میں کی جاتی ہے ۔

**قمیص کی قسمیں بلحاظ گلا :** گلے کے لحاظ سے قمیص کی مندرجہ ذیل قسمیں ہیں ۔



شکل نمبر ۸۰

(۱) ٹینس کالر والی قمیضیں ۔ یہ وہ قمیضیں ہیں جو کہ ٹینس کھیلنے کے وقت پہنی جاتی ہیں ۔ ان کے کالر بھی کئی قسم کے ہوتے ہیں ۔ مثلاً گول کالر والی ٹینس قمیض ۔ نوکدار کالر والی ٹینس قمیض یا ٹینس اور ٹائی کالر والی قمیض وغیرہ ۔ شکل نمبر ۸۰ میں نوکدار ٹینس کالر والی قمیض دکھلائی گئی ہے ۔ اور شکل نمبر ۸۱ میں ٹینس اور ٹائی کالر والی قمیض کا نمونہ دیا گیا ہے ۔



شکل نمبر ۸۱

۲- نوکدار کالر والی قمیض - ٹینس کالر والی قمیض جس کا ذکر اوپر کیا گیا ہے۔ وہ قمیض ہے۔ جس کا گلا اوپر سے کچھ کھلا ہوتا ہے۔ اور گلے سے ذرا نیچے بٹن شروع ہوتے ہیں۔ مگر اس قسم کی قمیض جسے نوکدار کالر والی قمیض کہتے ہیں کہ بٹن گردن کے پاس سے ہی لگنے شروع ہو جاتے ہیں۔ نہ کہ اس سے نیچے سے۔ دوسرے لفظوں میں ایسی قمیض کا گلا بند ہوتا ہے اور اس کے کالر کی نوکیں عموماً تین سوا تین انچ کے قریب لمبی ہوتی ہیں۔ شکل نمبر ۸۲ نوکدار کالر والی قمیض کو ظاہر کرتی ہے۔

شکل نمبر ۸۲

۳- ٹائی کالر والی قمیض - یہ بھی ایک قسم کی نوکدار کالر والی قمیض ہوتی ہے فرق صرف اتنا ہے کہ جہاں نوکدار کالر والی عام قمیض جس کا ذکر اوپر کر آئے ہیں کی نوکیں تین سوا تین انچ لمبی ہوتی ہیں۔ وہاں ٹائی کالر کی قمیض کے کالر کی نوکیں سوا دو یا اڑھائی انچ لمبی ہوتی ہیں۔ اور ان کے ساتھ چونکہ ٹائی استعمال کی جاتی ہے۔ اسواسطے اسے ٹائی کالر کی قمیض کہتے ہیں۔ مگر عام نوکدار کالر والی قمیض کے ساتھ ٹائی استعمال نہیں کی جا سکتی۔ شکل نمبر ۸۳ کے ذریعہ ٹائی کالر والی قمیض کا نمونہ پیش کیا گیا ہے

شکل نمبر ۸۳

۴- بینڈ کالر کی قمیض - یہ قمیض بھی نوکدار کالر اور ٹائی کالر والی قمیضوں کی طرح ہے تو بند گلے والی قمیض مگر اس کے گلے پر کالر نہیں ہوتا بلکہ صرف پون انچ چوڑی پٹی لگی ہوئی ہوتی ہے۔ جس کو بینڈ (NECK BAND) کہتے ہیں۔ گاہک کی مرضی



پر منحصر ہے کہ وہ اُسی کپڑے کا بینڈ لگوائے جس کپڑے کی قمیض بنوا رہا ہے یا لٹھے کا۔ شکل نمبر ۸۴ میں بینڈ کالر والی قمیض کے دو نمونے دکھلائے گئے ہیں ۔

(شکل نمبر ۸۴)

**۵- علیحدہ کالر کی قمیض۔** اس قسم کی قمیضوں کا گلا بنایا تو بینڈ کالر والی قمیض کی طرح جاتا ہے۔ مگر عموماً اس کا بینڈ سفید لٹھے کا ہوتا ہے۔ نہ کہ اسی کپڑے کا جس کپڑے کی قمیض بنائی جا رہی ہو۔ اور اس کے ساتھ ایک علیحدہ کالر کا تیار کیا جانا ضروری ہے۔ اس میں گلے کے اوپر کا بٹن نہیں لگایا جاتا۔ بلکہ دونو طرف کاج کئے جاتے ہیں (BUTTON HOLES)۔ اور بینڈ کے پیچھے کی طرف عین درمیان میں ایک کاج بنایا جاتا ہے۔ تاکہ اِن کاجوں میں اسٹڈ بٹن لگا کر ان کے ذریعے علیحدہ کالر بھی اس کے ساتھ لگا کر ٹائی لگائی جا سکے۔ چونکہ اس قسم کی قمیضوں کے ساتھ کالر الگ بنایا جاتا ہے۔ اس واسطے ان کو علیحدہ کالر والی قمیض کہتے ہیں۔ شکل نمبر ۸۵ میں علیحدہ کالر کی سٹائیل کے چار مختلف نمونے پیش کئے گئے ہیں ۔

شکل نمبر ۸۵

**(۶) سکاوٹ قمیض۔** اِس قسم کی قمیض سکاوٹ یا والنٹیر لوگ پہنتے ہیں۔ یہ نوکدار کالر والی اور ٹینس کالر والی دونو قسم کی بنائی جاتی ہیں۔ اِن کے سامنے پر دو دو جیب ہوتے ہیں۔ جن کے بیچ میں پلیٹ ہوتا ہے۔ جس کو باکس پلیٹ (BOX PLEAT) کہتے ہیں۔

ان کے ناشوں میں کاج کر کے پاکٹ کے منہ پر بٹن لگا کر اسے بند کیا جاتا ہے۔ نیز اس قسم کی قمیض کے کندھوں پر سٹریپ بھی ہوتے ہیں۔ جن کو شولڈر سٹریپ (SHOULDER STRAPS) کہتے ہیں۔

۷۔ **ہاکی قمیض**۔ یہ بھی ایک قسم کی ٹینس قمیض ہے۔ مگر لوگ اس کو دو مختلف رنگوں کے کپڑوں میں سے اس طرح بنواتے ہیں کہ نصف سامنا ایک رنگ کا ہوتا ہے۔ نصف دوسرے رنگ کا۔ نصف پیٹھ ایک رنگ کی ہوتی ہے اور نصف دوسرے رنگ کی۔ نصف آستین۔ کالر اور نیرہ ایک رنگ کا ہوتا ہے اور نصف دوسرے رنگ کا علےٰ ہذا القیاس۔

**قمیض کی قسمیں بلحاظ آستین**۔ آستین کے لحاظ سے قمیض کی مندرجہ ذیل قسمیں ہوتی ہیں:۔

۱۔ **نصف آستین کی قمیض**۔ یعنی وہ قمیض جن کی آستین آدھی بنائی جاوے۔ عموماً ایسی قمیض کے کالر ٹینس بنائے جاتے ہیں۔ مگر نوکدار۔ بینڈ یا ٹائی کالر بھی اگر گاہک بنوانا چاہے تو آپ کو ایسا کرنے میں کسی قسم کا اعتراض نہیں ہونا چاہئے۔ اس قسم کی آستین کی سلائی گدری کی طرف بھی ہوتی ہے اور پاس کی طرف بھی یعنی گاہک کی مرضی پر منحصر ہے کہ وہ سلائی اندر کی طرف کرائے یا باہر کی طرف۔ باہر کی طرف آستین کی سلائی والی قمیض کو کوٹ آستین والی قمیض کہتے ہیں۔

۲۔ **ساری آستین والی قمیض**۔ یعنی وہ قمیض جس کی آستین پوری ہوں۔ اس کی بھی کئی قسمیں ہوتی ہیں۔ جو کہ بلحاظ کف کے ایک دوسری سے مختلف ہوتی ہیں۔

(ا) **نوکدار کف**۔ اس قسم کے کف کے ساتھ عموماً آستین کی

سلائی اندر یعنی گدری کی طرف ہوتی ہے نہ کہ پاس کی طرف یعنی اس قسم کی قمیض کوٹ آستین والی نہیں بنائی جاتی ۔

(ب) سیدھے کف ۔ اس قسم کے کف کے ساتھ قمیض کی آستین کی سلائی اندر کی طرف بھی ہوتی ہے اور باہر کی طرف بھی یعنی اس قسم کے کف کے ساتھ قمیض کوٹ آستین والی بھی بنتی ہے اور اندر کی طرف سلائی والی آستین بھی ۔

(ج) ٹرن کف ۔ یعنی اُلٹا ؤ والے کف ان کو ڈبل کف بھی کہتے ہیں ۔ اس قسم کے کف کے ساتھ آستین کی سلائی پاس کی طرف بھی ہوتی ہے ۔ اور گدری کی طرف بھی مگر عموماً ٹرن کف کی قمیض کوٹ آستین والی ہوتی ہے ۔

نوٹ :۔ ٹرن کف والی قمیض کے کفوں پر ڈبل کاج بنائے جاتے ہیں ۔ کسی قسم کے بٹن نہیں لگائے جاتے ہیں ۔ سیدھے کف والی آستین کی سلائی اگر پاس ہی ہو یعنی اگر کوٹ آستین کی قمیض ہو تو لازمی طور پر اُس کے کفوں کے کاج دوہرے ہونگے ۔ ہاں اگر آستین کی سلائی اندر کی طرف ہو تو گاہک کی مرضی پر منحصر ہے کہ وہ کفوں کے کاج دوہرے کرائے یا اُن پر بٹن لگوائے ۔

ناپ ۔ قمیض کے ناپوں کے متعلق کئی لوگوں کا ایک دوسرے سے اختلاف ہوتا ہے ۔ یعنی کئی لوگ قمیض کے واسطے چار ناپ لیتے ہیں ۔ اور کئی لوگ پانچ ناپ لیتے ہیں ۔ ہم یہاں پر آپ کو پانچ ہی ناپ لینے کا طریقہ بتلائیں گے ۔ آپ کی مرضی پر منحصر ہے کہ آپ تجربہ کے بعد چار ناپ لینے لگ جائیں یا پانچ ہی ناپ لیتے رہیں ۔

(۱) لمبائی (۲) آستین ۔ (۳) چھاتی ۔ (۴) نیرہ ۔ (۵) گلا ۔

۱- لمبائی - ٹیپ کا ایک سرا اپنے بائیں ہاتھ میں پکڑ کر اُسے گاہک کے دائیں کندھے پر گردن کے قریب اس جگہ پر رکھو جہاں پر کہ گردن کندھے سے ملتی نظر آتی ہے۔ اِس جگہ پر ٹیپ کا ایک سرا رکھ کر اُسے اپنے بائیں ہاتھ کے انگوٹھے کے نیچے دبا کر رکھو اور باقی ٹیپ کو شکل نمبر ۸۶ کی طرح گاہک کے سامنے نیچے کی طرف لٹکا کر اُس جگہ تک لے جاؤ۔ جہاں تک کہ آپ کا گاہک قمیض کی لمبائی رکھنا چاہتا ہو۔ اوپر سے لے کر اِس جگہ تک ناپنے سے قمیض کی لمبائی کا ناپ حاصل ہوتا ہے۔ بعض لوگ کم لمبی قمیض پہنتے ہیں اور بعض لوگ اتنی لمبی قمیض پہنتے ہیں۔ کہ وہ پنڈلیوں تک چلی جاتی ہے۔ لہٰذا ہم یہ نہیں کہہ سکتے کہ قمیض کتنی لمبی ہونی چاہیئے۔ یا قمیض کی لمبائی کا ناپ کہاں تک معلوم کرنا چاہیئے۔ بلکہ یہ گاہک کی مرضی پر ہی منحصر ہے۔ یہ ناپ لیتے وقت گاہک کا گردن کو سیدھے رکھ کر کھڑے ہونا لازمی ہے اور گاہک کو آگے کی طرف نہیں جھکنا چاہیئے ورنہ ناپ کے غلط ہو جانے کا اندیشہ ہے۔

(شکل نمبر ۸۶)

۲- آستین - آستین سے مراد آستین کی لمبائی ہے۔ ٹیپ کا ایک سرا حسب معمول اپنے بائیں ہاتھ میں پکڑ کر گاہک کے مونڈھے پر کی اُس نوکدار ہڈی پر رکھو جہاں سے کہ بازو شروع ہوتا ہے۔ اور باقی ٹیپ کو شکل نمبر ۸۷ کی طرح نیچے کی طرف لے جا کر کہنی یا گٹ تک



لے جا کر ناپنے سے یہ ناپ حاصل ہوتا
ہے - یعنی اگر تو قمیض آدھی آستین کی ہو
تو اوپر سے لے کر کہنی تک یا اس سے
کچھ اوپر یا نیچے غرضیکہ جہاں تک گاہک
آستین کی لمبائی رکھنا چاہتا ہو لے جا کر
ناپنے سے آدھی آستین کا ناپ حاصل
ہوتا ہے اور اگر قمیض پوری آستین کی
ہو تو یہ ناپ اوپر مونڈھے کی نوک اور ہڈی
سے لے کر گٹ سے نیچے تک لے جا کر
ناپنے سے حاصل ہوتا ہے - یہ

(شکل نمبر ۸۷)

ناپ لیتے وقت گاہک کا بازو کو نیچے کی طرف لٹکائے رکھنا
لازمی ہے ورنہ ناپ کے غلط ہو جانے کا اندیشہ ہے ؎

(۳) چھاتی - یہ ناپ لینے کے واسطے ٹیپ کا ایک سرا اپنے
بائیں ہاتھ میں لے کر ٹیپ کو گاہک کی چھاتی کے اردگرد شکل نمبر ۸۸
کے مطابق ناپنا چاہیئے ؎

**نوٹ:-**
مندرجہ بالا تینوں
ناپ لیتے وقت
گاہک کے آگے
اُس کے دائیں
ہاتھ کی طرف کھڑے
ہونا چاہیئے ؎

شکل نمبر ۸۸

۴ - نمبرہ - یہ قمیض

کا بہت ہی ضروری ناپ ہے یہ ناپ لیتے وقت گاہک کے
پیچھے کھڑے ہونا چاہئے۔ پہلے اپنے
دونوں ہاتھوں سے گاہک کے کندھوں کے
دونوں سروں پہ کی مونڈھے کی نوکدار ہڈیاں
معلوم کرو۔ جہاں سے کہ گاہک کے بازو
اُس کے کندھوں سے ملتے نظر آتے ہیں
ان دونوں ہڈیوں کو شکل نمبر ۸۹ میں نشان
۱ اور ۲ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ ۱ سے ۲
تک کا فاصلہ ناپنے سے تیرسے کی لمبائی کا
ناپ حاصل ہوتا ہے ٭

شکل نمبر ۸۹

۵۔ گلا۔ یہ ناپ لیتے وقت گاہک
کے آگے اُس کے دائیں ہاتھ کی طرف کھڑے
ہونا چاہئے۔ شکل نمبر ۹۰ کے مطابق اُس
کے گلے کے ارد گرد کی موٹائی ٹیپ سے
ناپنے سے گلے کا ناپ حاصل ہوتا ہے۔
یہ ناپ لیتے وقت ٹیپ کو گاہک کی مرضی
کے مطابق اس کی گردن کے ارد گرد ڈھیلا
یا فٹ رکھ کر ناپنا چاہئے ٭

شکل نمبر ۹۰

## قمیض کا گھیرہ

قمیض کا گھیرہ عموماً چھاتی کے ناپ کے تین چوتھائی کے برابر ہوتا
ہے۔ مثلاً جس شخص کی قمیض بنانی ہو اگر اُس کی چھاتی کا ناپ ۳۶ انچ

ہو تو قمیض کا گھیرہ ۲۷ اِنچ ہو گا اور اگر چھاتی کا ناپ ۴۰ اِنچ ہو تو قمیض کا گھیرہ ۳۰ اِنچ ہو گا - یہ ناپ جو گھیرے کا معلوم کرنے کے لئے بتلایا گیا ہے۔ نہ تو بہت ڈھیلا ہے اور نہ ہی بہت تنگ مگر پھر بھی اگر گاہک قمیض زیادہ فِٹ بنوانا چاہے تو مندرجہ بالا حساب سے گھیرا حسب ضرورت یا حسب منشاء گاہک کم کر دینا چاہئے اور اگر گاہک قمیض کا گھیرہ کھُلا رکھنا چاہے تو اُسے حسب ضرورت کھُلا کر دینا چاہئے ۔

کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ:۔ قمیض کے واسطے کپڑا معلوم کرنے میں قمیض کا گھیرا ہم کو کافی مدد دیتا ہے - لہٰذا اِس کا معلوم کر لینا نہایت ہی ضروری ہے ۔

اگر قمیض ساری آستین کی بنانا ہو اور کپڑے کا عرض قمیض کے گھیرے کے برابر یا لگ بھگ ہو تو اس پر کپڑا قمیض کی لمبائی کے دوگنے اور آستین کی لمبائی کے دوگنے کے برابر لگتا ہے - کپڑے کے عرض کا قمیض کے گھیرے کے لگ بھگ ہونے سے مُراد اُس سے ایک آدھ اِنچ کم و بیش ہونے سے ہے - مثلاً اگر قمیض کا گھیرہ ۲۷ اِنچ مطلوب ہو اور کپڑے کا عرض ۲۶½ یا ۲۶ اِنچ ہو تو ہم گھیرے کو بھی کپڑے کے عرض کے مطابق ہی بنائیں گے - اور اس پر کپڑا قمیض کی لمبائی کے ناپ کے دوگنے اور آستین کی لمبائی کے ناپ کے دُگنے کے برابر لگتا ہے - مثلاً اگر قمیض کی لمبائی کا ناپ اِگز اور آستین کی لمبائی کا ناپ دس گرہ ہو اور اس کے واسطے گھیرہ ۲۷ اِنچ مطلوب ہو تو کپڑا قمیض کی لمبائی ایک گز کے دوگنے دو گز - اور آستین کی لمبائی دس گرہ کے دوگنے سوا گز یعنی کل سوا تین گز کے برابر لگے گا ۔

لوٹ :- اگر کپڑے کا عرض قمیض کے گھیرے سے دو یا تین

اِنچ تک زیادہ ہو تو اُس پر کپڑا مندرجہ بالا حساب سے دو گرہ کم لگے گا۔
اور اگر کپڑے کا عرض قمیض کے گھیرے سے دو یا اڑھائی گرہ زیادہ ہو تو قمیض پر کپڑا قمیض کی لمبائی کے دو گنے اور آستین کی لمبائی کے ڈیوڑھے کے برابر لگے گا۔ مثلاً ۳۶ انچ یا ایک گز لمبی قمیض جس کی آستین دس گرہ لمبی ہے۔ اور گھیرہ ۲۷ اِنچ یا بارہ گرہ ہو تو چودہ گرہ عرض کا کپڑا قمیض کی لمبائی ایک گز کے دو گنے دو گز سے آستین کی لمبائی دس گرہ کے ڈیوڑھے پندرہ گرہ کے برابر زیادہ یعنی کل دو گز پندرہ گرہ لگے گا۔ کیونکہ کپڑے کا عرض چودہ گرہ ہے جو کہ قمیض کے گھیرے بارہ گرہ سے دو گرہ زیادہ کے برابر ہے۔
اگر کپڑے کا عرض قمیض کے گھیرے سے چار گرہ یا تین گرہ زیادہ ہو تو قمیض پر کپڑا قمیض کی لمبائی کے دو گنے اور آستین کی لمبائی کے برابر لگے گا۔ جس قمیض کی لمبائی ایک گز۔ آستین دس گرہ لمبی اور گھیرہ بارہ گرہ ہو۔ تو ایک گز عرض کا کپڑا اُس پر قمیض کی لمبائی کے دو گنے دو گز اور آستین کی لمبائی دس گرہ کل دو گز دس گرہ کے برابر لگے گا۔

نوٹ:۔ اوپر جو قمیض کی لمبائی اور آستین کی لمبائی کے ناپ کپڑا معلوم کرنے کے واسطے لئے گئے ہیں۔ وہ ان کی کاٹنے کی لمبائیوں کے ناپ ہیں۔ جو کہ اصل ناپوں سے نِصف نِصف اِنچ کے برابر زیادہ ہوتے ہیں۔

اگر کپڑے کا عرض قمیض کے گھیرے سے چھاتی کے ناپ کے نِصف کے برابر زیادہ ہو تو اُس پر کپڑا قمیض کی لمبائی کے دو گنے کے برابر لگتا ہے۔ مثلاً جس قمیض کا گھیرہ ۲۷ اِنچ یا بارہ گرہ ہو اور چھاتی کا ناپ ایک گز تو چھاتی کے نِصف۔ آدھ گز اور گھیرہ بارہ

گرہ ملا کر سوا گز کے برابر ہؤا - یعنی سوا گز عرض کا کپڑا اِس قسم کی قمیض پر قمیض کی لمبائی کے دو گنے کے برابر لگتا ہے - یعنی جِتنی لمبی قمیض کاٹنا ہو اُس سے دُگنا کپڑا لگے گا ؞

اور اگر کپڑے کا عرض قمیض کے گھیر سے دُگنا ہو - تو اُس پر کپڑا قمیض کی لمبائی اور آستین کی لمبائی کے برابر لگے گا - مثلاً ڈیڑھ گز عرض کا کپڑا ایسی قمیض پر جس کا گھیرہ بارہ گرہ رکھنا ہو - قمیض کی لمبائی اور آستین کی لمبائی کے برابر لگے گا ؞

نوٹ :- نصف آستین کی قمیض پر کپڑا مندرجہ بالا حساب سے دو گرہ یا تین گرہ کے لگ بھگ زیادہ لگتا ہے - یعنی نصف آستین اور لمبائی کے ناپوں کی مدد سے مندرجہ بالا حساب سے کپڑا معلوم کر کے اُس میں حسب ضرورت دو یا تین گرہ زیادہ کر لینا چاہیئے ؞

## کاٹنے کا طریقہ

اب ہم ذیل میں اوپر بیان کی گئی ہر قسم کی قمیض کا الگ الگ کاٹنا بیان کرتے ہیں :-

# ۱- نوکدار کالر کی قمیض

ناپ :- ۴۰ - ۲۳ - ۳۶ - ۱۶½ - ۱۵ ؞

مندرجہ بالا ہندسوں سے مراد ۴۰ اِنچ قمیض کی لمبائی - ۲۳ اِنچ آستین کی لمبائی - ۳۶ اِنچ چھاتی - ۱۶½ اِنچ تیرہ اور ۱۵ اِنچ گلے کا ناپ ہے ؞

ساھنا۔ کپڑا چاہیے ۱۲ گرہ عرض کا ہو۔ ۱۴ گرہ عرض کا۔ ایک
گنہ یا پندرہ گرہ عرض کا یا سوا گز اور ڈیڑھ گز عرض کا یا آٹھ گرہ عرض
کا۔ ہر صورت میں قمیض کا ساھنا اور پیٹھ کاٹنے کا طریقہ ایک ہی ہوتا
ہے۔ فرق صرف اتنا ہوتا ہے۔ کہ جہاں قمیض کے کپڑے کا عرض
اُس کے گھیرے کے برابر ہو اُس صورت میں قمیض کا گھیرہ پورا
عرض کے برابر رکھ لینا چاہیئے۔ اور جب کپڑے کا عرض قمیض کے
گھیرے کی چوڑائی مطلوب سے ایک۔ دو۔ یا آٹھ گرہ زیادہ ہو تو
اُس زیادتی کو قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے کپڑے میں سے
کاٹ کر اُسے گھیرے کے برابر چوڑا بنا لینا چاہیئے۔ یعنی جتنی لمبی
قمیض بنانا ہو اس سے نصف اِنچ زیادہ اُسے کاٹنا ہوتا ہے۔ یہ
نصف اِنچ سلائیوں کے واسطے رکھا جاتا ہے۔ سنگل عرض کا کپڑا
قمیض کی لمبائی کے دوگنے کے برابر کاٹ لینا چاہیئے۔ مثلاً اگر
قمیض کی لمبائی ۴۰ اِنچ مطلوب ہو تو اُسے ½۴۰ اِنچ لمبا کاٹینگے۔
اس کے سامنے اور پیٹھ کے واسطے اس کا دگنا ۸۱ اِنچ لمبا کپڑا
درکار ہوگا۔ قمیض کے کپڑے میں سے اتنا کپڑا کاٹ کر اُس کی چوڑائی
یعنی عرض کو دیکھنا چاہیئے۔ اگر عرض قمیض کے مطلوبہ گھیرے کے
برابر ہو تو بہتر ورنہ اِسے اُس کے برابر بنا لینا چاہیئے یعنی اگر کپڑے
کا عرض قمیض کے گھیرے سے زیادہ ہو تو اس میں سے اتنا چوڑا
ٹکڑا کاٹ لینا چاہیئے۔ جتنا کہ اِس کا عرض قمیض کے گھیرے سے
زیادہ ہو۔ مثلاً اگر کپڑا تیرہ۔ چودہ۔ پندرہ۔ سولہ یا بیس گرہ عرض
کا ہو اور ہم کو قمیض کا گھیرہ بارہ گرہ درکار ہو تو اُس میں سے بالترتیب
ایک۔ دو۔ تین۔ چار یا آٹھ گرہ چوڑا کپڑا کاٹ کر باقی کو بارہ گرہ یا قمیض
کے گھیرے کے برابر چوڑا بنا لینا چاہیئے۔ اور اگر کپڑے کا عرض قمیض

کے گھیرے سے چھوٹا ہو تو اُس میں ٹکڑا جوڑ کر اُسے پورا کر لینا چاہئے۔
مگر اِس بات کا خیال رکھ لینا ضروری ہے کہ اگر کپڑے کا عرض قمیض
کے گھیرے سے ایک یا دو انچ کم ہو تو اُس صورت میں ٹکڑا جوڑنے
کی ضرورت نہیں بلکہ اس صورت میں قمیض کے گھیرے کو تنگ رکھ
لینا بہتر ہے۔ بجائے اِس کے کہ اس میں جوڑ لگایا جائے۔ ہاں
اگر فرق اِس سے زیادہ ہو تو مجبوراً جوڑ لگانا ہی ہوگا +

اب ہم خیال کر لیتے ہیں کہ ہم نے اس قمیض کے گھیرہ مطلوب
بارہ گرہ کے برابر چوڑا کپڑا سامنے کے واسطے لے لیا۔ جس کی
لمبائی ۴۰½ انچ کے برابر ہے۔ اس کپڑے کی چوڑائی کے بیچوں
بیچ بھان ڈال کر اِس کا میانہ کرو۔ ایسا کرنے سے اس کی لمبائی تو وہی
۴۰½ انچ رہے گی مگر چوڑائی بارہ گرہ یا ۲۷ انچ کی بجائے ۱۳½ انچ
رہ جائے گی۔ نقشہ نمبر ۳۸ ۲ میں یہ کپڑا نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر
کیا گیا ہے۔ جس میں اس کے کنارے ۱-۲ اور ۴-۳ تو اِس کی
چوڑائی ۱۳½ انچ کو ظاہر کرتے ہیں اور ۱-۴ اور ۲-۳ اِس کی لمبائی
۴۰½ انچ کو۔ اور یہ کپڑا لکیر ۲-۳ پر دوہرا ہے۔ یعنی اِس کا میانہ کرتے
وقت اِس کے دونو کھُلے کنارے تو ۱-۴ پر ملے ہیں اور ۲-۳ پر
کپڑے کا دوہرا کنارہ ہے + (نقشہ نمبر ۳۸ ۲ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۲ سے ۵ تک چھاتی کا چوبیسواں حصہ پلیٹ کی چوڑائی کے واسطے۔
یہ چوڑائی گاہک اگر چاہے تو کم و بیش بھی ہو سکتی ہے +

۲ سے ۶ تک آستین کے ناپ ۲۳ انچ کے نصف ۱۱½ انچ
سے دو گرہ یا ۴½ انچ زیادہ یعنی ۲ سے ۶ تک ۱۶ انچ۔ یہ فاصلہ پلیٹ
کی لمبائی کو ظاہر کرتا ہے۔ ۵ سے ۷ تک کو ۲ سے ۶ تک کے برابر بنا کر
۵ سے ۷ تک اور ۷ سے ۶ تک سیدھی لکیریں بناؤ +




۵ سے ۱۰ تک گلے کے ناپ ۱۵ انچ کا چھٹا حصہ ۲½ انچ اور ۵ سے ۹ تک بھی گلے کے ناپ کا چھٹا حصہ ۲½ انچ۔ ۹ سے ۱۰ تک نقشہ کے مطابق اس طرح گولائی بناؤ کہ یہ گولائی نشان ۵ سے گلے کے چھٹے حصے اڑھائی انچ کے فاصلہ پر رہے۔ ۲ سے ۸ تک کو ۵ سے ۹ تک کے برابر بناؤ اور ۸ کو ۹ کے ساتھ ملاؤ۔

۵ سے ۱۱ تک کو تیرے کے ناپ ۱۶½ انچ کے نصف ۸¼ انچ سے پاؤ انچ زیادہ ۸½ انچ کے برابر بناؤ۔ یہ پاؤ انچ سلائی کے واسطے زیادہ لیا گیا ہے۔ ۱۱ سے ۱۲ تک سوا انچ۔ جو کہ چھاتی کے چوبیسویں حصے سے پاؤ انچ کم کے برابر ہے۔

۱ سے ۱۴ تک چھاتی کے چوتھے حصے سے ایک انچ کم آٹھ انچ

۱۱ سے ۱۳ تک کو ۱ سے ۱۴ تک کے برابر بناؤ۔ ۱۱ کو ۱۳ سے اور ۱۳ کو ۱۴ سے ملاؤ۔

۱۰ سے ۱۲ تک سیدھی لکیر بناؤ اور ۱۲ سے ۱۴ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ۔

۴ سے ۱۵ تک کو قمیض کی لمبائی ½ ۴۰ انچ کے ایک تہائی ½ ۱۳ انچ کے برابر بناؤ۔ اور ۴ سے ۱۶ تک کو ۴ سے ۳ تک کے ایک تہائی کے برابر بناؤ اور ۱۵ سے ۱۶ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ۔

۱۴ سے ۱۵ تک کو نشان ۱۷ پر دو برابر حصوں میں تقسیم کرو۔ ۱۷ سے ۱۸ تک ایک انچ لے کر ۱۴ سے ۱۸ تک اور ۱۸ سے ۱۵ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ۔ اور قمیض کا سامنا مکمل کرو۔

پیٹھ۔ اس کے واسطے بھی سامنے کی طرح ½ ۴۰ انچ لمبا کپڑا لے کر جس کی چوڑائی ۲۷ انچ ہو یعنی قمیض کی لمبائی کے برابر کپڑا لے کر جس کا عرض قمیض کے گھیرے کے برابر ہو۔ اس کی چوڑائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر میانہ کرو۔ ایسا کرنے سے اس کی لمبائی تو وہی ½ ۴۰ انچ رہے گی۔ اور چوڑائی ۲۷ انچ کی بجائے ½ ۱۳ انچ رہ جاوے گی۔ نقشہ نمبر ۲۳۹ میں یہ کپڑا نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ یعنی نقشہ نمبر ۲۳۹ کا کپڑا ہو بہو نقشہ نمبر ۲۳۸ کے کپڑے کے مطابق ہے۔ کیونکہ سامنا اور پیٹھ تقریباً برابر لمبے اور چوڑے کاٹے جاتے ہیں۔ اس واسطے ہم پیٹھ کو کافی حد تک سامنے کی مدد سے کاٹنا ہی بتلائینگے۔ لہذا آپ سامنے کے بنانے کا طریقہ اچھی طرح ذہن نشین کر لیں۔ (نقشہ نمبر ۲۳۹ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۲ سے ۵ تک کو نقشہ نمبر ۲۳۸ کے ۲ سے ۵ تک کے برابر بناؤ جو کہ چھاتی کے چوبیسویں حصے ڈیڑھ انچ کے برابر ہے۔ سامنے میں اسے کاجوں (BUTTON HOLES) کی پٹی یعنی پلیٹ کے واسطے لیا گیا تھا۔ مگر پیٹھ میں اسے تیرے کے نیچے کے پلیٹوں (PLEATS)




(نقشہ نمبر ۲۳۹)

کے واسطے لیا گیا ہے ❖

۵ سے ۱۱ تک کو نقشہ نمبر ۲۳۸ کے ۵ سے ۱۱ تک کے برابر بناؤ جو کہ تیرے کے ناپ کے نصف سے پاؤ اِنچ زیادہ کے برابر ہے ❖

۱۱ سے ۱۲ تک کو نقشہ نمبر ۲۳۸ کے ۱۱ سے ۱۲ تک کی نسبت نصف اِنچ کم کے برابر بناؤ ❖

۱۱ سے ۱۳ تک اور ۱ سے ۱۴ تک کو نقشہ نمبر ۲۳۸ کے انہی فاصلوں کے برابر بناؤ جن میں سے ہر ایک چھاتی کے ناپ کے چوتھے حصے سے ایک اِنچ کم آٹھ اِنچ کے برابر ہے ❖

۵ سے ۱۰ تک گلے کا چھٹا حصہ بموجب نقشہ نمبر ۲۳۸

۱۰ کو ۱۲ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ ۱۱ کو ۱۳ کے ساتھ اور ۱۳ کو ۱۴ کے ساتھ سیدھی لکیریں بنا کر ملاؤ۔ نقشہ نمبر ۲۳۹ کے مطابق ۱۲ کو ۱۴ کے ساتھ گولائی میں ملاؤ۔ خیال رہے کہ نقشہ نمبر ۲۳۸ میں یعنی سامنے میں تو یہ گولائی لکیر ۱۲-۱۳

سے نصف اِنچ کے قریب اندر کو چلی گئی ہے۔ مگر نقشہ نمبر ۲۳۹ میں یعنی پیٹھ بناتے وقت اِسے ایسا نہیں بنانا چاہیئے۔ بلکہ زیادہ سے زیادہ یہ گولائی لکیر ۱۲-۱۳ کے ساتھ ساتھ گزرنی چاہیئے۔ اِس سے اندر ہرگز نہیں ؛

سامنے کے نقشہ نمبر ۲۳۸ کے بالکل مطابق نقشہ نمبر ۲۳۹ یعنی پیٹھ میں بھی ۱۴ سے ۱۸ تک اور ۱۸ سے ۱۵ تک سائیڈ کی گولائی بناؤ۔ اور ۱۵ سے ۱۶ تک گھیرے کی گولائی بناؤ۔ اور پیٹھ کو مکمل کرو ؛

نوٹ :- گلے اور کالروں کے فیشن کی کٹائی کے لحاظ سے قمیض کے سامنوں میں ہی فرق ہوتا ہے۔ پیٹھ ہر ایک قسم کی قمیض کی ایک جیسی کاٹی جاتی ہے۔ لہذا آئیندہ ہم اور قسم کی قمیضوں کی پیٹھ کے نقشے نہیں دیں گے۔ اس لئے آپ کو چاہیئے کہ آپ اِسے اچھی طرح ذہن نشین کر لیں ؛

**آستین**۔ قمیض کا سامنا اور پیٹھ کاٹنے کے واسطے جہاں ہم نے ذکر کیا ہے کہ کپڑے کا عرض چاہے کتنا ہی کم و بیش کیوں نہ ہو قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے واسطے اُسے قمیض کے گھیرے کے برابر چوڑا کاٹ لینا چاہیئے۔ مگر آستین کاٹتے وقت ہم ایسا نہیں کریں گے۔ بلکہ مختلف عرض کے کپڑوں میں سے آستین کاٹنے کے طریقے مختلف بتلائیں گے۔ سب سے پہلے ہم بارہ گرہ عرض کا کپڑا لیتے ہیں۔ جو کہ قمیض کے گھیرے کے برابر چوڑا ہے ؛

جیسا کہ قمیض کا کپڑا معلوم کرنے کا طریقہ بیان کرتے وقت بتلا آئے ہیں کہ اِس قسم کا کپڑا جس کا عرض قمیض کے گھیرے کے برابر ہو قمیض پر اِس کی کاٹنے کی لمبائی کے دوگنے اور آستین کی کاٹنے کی لمبائی کے دوگنے کے برابر لگتا ہے۔ قمیض کی کاٹنے کی لمبائی کے دوگنے

کے برابر تو ہم قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے واسطے لے چکے ہیں۔ اب ہمارے پاس باقی قمیض کی آستین کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے کے برابر کپڑا ہے۔ قمیض کی آستین ۲۳ اِنچ ہے۔ لہٰذا اس کی کاٹنے کی لمبائی کا ناپ اِس سے نِصف اِنچ زیادہ یعنی ½ ۲۳ اِنچ ہو گا۔ یہ نِصف اِنچ سلائیوں کے واسطے ہے۔ گویا ہمارے پاس بارہ گرہ عرض کا کپڑا اس سے دو گنا یعنی ۴۷ اِنچ کے برابر لمبا ہے ۔

اس کپڑے کو ڈبل یعنی دوہرا کرو۔ یعنی اِس کی لمبائی کے بیچوں بیچ بھان ڈال کر اس کو دوہرا کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑا کا عرض تو وہی ۱۲ گرہ یا ۲۷ اِنچ رہے گا۔ مگر لمبائی ۴۷ اِنچ کی بجائے ½ ۲۳ اِنچ رہ جاوے گی۔ چونکہ ہماری آستین کی کاٹنے کی لمبائی کے برابر ہے ۔

نقشہ نمبر ۲۴ میں یہ کپڑا نشان ۱۔ ۲۔ ۳۔ ۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ ۱-۲ اور ۴-۳ تو کپڑے کی لمبائی کو ظاہر کرتے

نقشہ نمبر ۲۴

۱ ۲ ۳ ۴ ۵ ۶ ۷ ۸ ۹ ۱۰ ۱۱ ۱۲ ۱۳

ہیں۔ جو کہ آستین کی کاٹنے کی لمبائی ½ ۲۳ انچ کے برابر ہے۔ اور ۱-۴
اور ۲-۳ کپڑے کے عرض کو ظاہر کرتے ہیں جو کہ بارہ گرہ یا ۲۷
انچ کے برابر ہے۔ اور اس کا کنارہ ۱-۴ دوسرا کنارہ ہے۔ جس پر
کہ کپڑا ڈبل کیا گیا ہے ؛

۳ سے ۵ تک چھاتی کے نصف سے ایک انچ زیادہ ۱۹ انچ۔
اور ۴ سے ۶ تک چھاتی کے تہائی سے دو انچ زیادہ ۱۴ انچ۔ ۵ کو ۶
کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ ؛

اب کپڑے کے کنارہ ۳-۴ کو اٹھا کر لکیر ۵-۶ کے ساتھ ساتھ
لے جاؤ۔ ایسا کرنے سے نشان ۳ تو نشان ۷ پر چلا جائے گا۔ اور
نشان ۴ نشان ۸ پر۔ اور ۹ سے ۱۰ تک کپڑے کا دوسرا کنارہ ہو جاویگا۔
اور ۹-۱۰-۴-۳ پر جگہ خالی ہو جاوے گی جو کہ باریک لکیروں سے
گھری ہوئی دکھلائی گئی ہے۔ گویا ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۳-
۴-۱۰-۹ پر سے اٹھا کر ۷-۸-۱۰-۹ پر لے جایا گیا ہے ؛

۹ سے ۱۱ تک چھاتی کے بارھویں حصے سے نصف انچ کم۔
نشان ۱۱ میں سے لکیر ۹-۱۰ پر اوپر کی طرف نشان ۱۲ تک سکوئر
کرو۔ اور لکیر ۸ سے ۹ تک کو نشان ۱۳ پر دو برابر حصوں میں بانٹو۔ ۱۳
سے ۱۲ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ اور آستین کو ۹ سے لے کر
۱۳ میں سے ہوتے ہوئے ۱۲ تک کاٹو۔ ۱۲ سے ۶ تک اور ۶ سے
۱۰ تک کپڑے کو کاٹو تو آستین کٹ جاویں گی۔ جو کہ ترچھی باریک لکیروں
سے گھری ہوئی دکھلائی گئی ہیں ؛

اب ہم ۱۴ گرہ عرض کے کپڑے میں سے آستین بنانا بتلاتے ہیں۔
جیسا کہ کپڑا معلوم کرتے وقت بیان کیا جا چکا ہے۔ کہ اگر کپڑے کا عرض
قمیض کے گھیرے سے ۲ گرہ زیادہ ہو تو قمیض پر کپڑا قمیض کی لمبائی کے

دو گنے سے آستین کی لمبائی کے ڈیوڑھے کے برابر لگتا ہے۔ گویا سامنے اور پیٹھ کے واسطے قمیض کی لمبائی کے دوگنے کے برابر کپڑا کاٹ لینے کے بعد اب ہمارے پاس آستینوں کے واسطے آستین کی لمبائی کے ڈیوڑھے کے برابر کپڑا رہ جاتا ہے۔ جس کا عرض جیسا کہ اوپر بیان کیا جا چکا ہے ۱۴ گرہ ہے۔ آستین کا ناپ ۲۳ انچ ہے اس کا ڈیوڑھا ۳۵ انچ کے لگ بھگ ہوا۔ گویا ہمارے پاس ۱۴ گرہ عرض کا ۳۵ انچ کپڑا ہے۔ جو کہ نقشہ نمبر ۱۴ ۲ میں نشان ۱-۲-۳-۴

نقشہ نمبر ۱۴ ۲

سے ظاہر کیا گیا ہے ۔ اس میں ۱-۲ اور ۴-۳ کپڑے کی لمبائی ۳۵ انچ کو ظاہر کرتے ہیں اور ۱-۴ اور ۲-۳ کپڑے کے عرض ۴۴ اگرہ یا $\frac{1}{2}$۳۱ انچ کو ٭

۳ سے ۶ تک چھاتی کے نصف سے ایک انچ زیادہ اور ۱- سے ۵ تک بھی چھاتی کے نصف سے ایک انچ زیادہ لے کر ۵ کو ۶ سے ملاؤ اور ۵ سے ۶ تک کپڑے کو کاٹ کر اس کے دو برابر حصے کرو ۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۴۲ ۲ میں ان کو نشان ۵-۶-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے ٭

اب کپڑے کے کنارہ ۳-۴ کو اٹھا کر لکیر ۶-۵ کے ساتھ ساتھ اس طرح رکھو کہ نشان ۳ تو نشان ۷ پر چلا جائے اور نشان ۴ نشان ۸ پر اور ۹-۱۰ پر کپڑا دوہرا ہو جائے ۔ نشان ۹-۱۰-۴-۳ سے گھری ہوئی جگہ خالی ہو جائے ۔ جو کہ باریک لکیروں سے گھیر کر دکھلائی گئی ہے ٭

یعنی کپڑا نشان ۴-۳-۹-۱۰ سے اٹھا کر ۸-۷-۹-۱۰ پر الٹا دیا

جاوے ۔

۹ سے ۱۱ تک چھاتی کے بارھویں سے نصف اِنچ کم ۔ نشان ۱۱ میں لکیر ۹ ۔۔ ۱۰ پہ اوپر کی طرف ۱۲ تک سکوئر کرو ۔

۹ سے ۷ تک کو نشان ۱۳ پر دو برابر حصوں میں بانٹو ۔ اور ۱۳ سے ۱۲ تک بمطابق نقشہ کے گولائی بناؤ ۔

۹ سے ۱۴ تک آستین کی کاٹنے کی لمبائی ½۲۳ اِنچ کے برابر لے کر نشان ۱۴ میں سے لکیر ۹ ۔۔ ۱۰ پہ اوپر کی طرف ۱۵ تک سکوئر کرو تاکہ ۱۴ سے ۱۵ تک کا فاصلہ چھاتی کے چھٹے حصے سے ایک اِنچ زیادہ کے برابر بنے ۔

۱۴ کو ۱۵ سے اور ۱۵ کو ۱۲ سے ملا کر کپڑے کو ۹ سے لے کر ۱۳ میں سے ہوتے ہوئے ۱۲ تک کاٹو ۔

۱۲ سے ۱۵ تک اور ۱۵ سے ۱۴ تک کاٹنے سے آستین بن جاتی ہیں جو کہ ترچھی باریک لکیروں سے گھری ہوئی دکھلائی گئی ہے ۔

اب ہم ایسے کپڑے میں سے آستین کاٹنے کا طریقہ بتلاتے ہیں جس کا عرض قمیض کے مطلوبہ گھیرے سے تین یا چار گرہ زیادہ ہو ۔ قمیض کا گھیرہ ۲۷ اِنچ یا ۱۲ گرہ درکار ہے ۔ اس لئے کپڑے کا عرض اس سے تین گرہ زیادہ پندرہ گرہ ہوگا ۔

جیسا کہ قمیض کے واسطے کپڑا معلوم کرتے وقت بتلایا گیا ہے ۔ ایسا کپڑا قمیض پر اس کی لمبائی کے دُگنے سے آستین کی لمبائی کے برابر زیادہ لگتا ہے ۔ سامنے اور پیٹھ کے واسطے قمیض کی لمبائی کے دُگنے کے برابر کپڑا کاٹ لینے کے بعد اب ہمارے پاس باقی آستین کی کاٹنے کی لمبائی ½۲۳ اِنچ کے برابر کپڑا رہ جاتا ہے ۔ جس کا عرض پندرہ گرہ یا ۳۴ اِنچ ہے ۔ یہ کپڑا نقشہ نمبر ۲۴۳ میں نشان ۱ ۔ ۲ ۔




۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ ۱-۲ اور ۴-۳ تو کپڑے کی لمبائی ۲۳½ انچ کو ظاہر کرتے ہیں۔ اور ۱-۴ اور ۲-۳ کپڑے کی چوڑائی ۲۴ انچ کو۔

۳ سے ۶ تک اور ۱ سے ۵ تک میں سے ہر ایک کو چھاتی کے نصف سے ایک ایک انچ زیادہ کے برابر بنا کر ۵ کو ۶ سے ملاؤ۔ اور ۵ سے ۶ تک کپڑے کو کاٹ کر اس کے دو برابر حصے کرو۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۴۴ میں ان کو نشان ۵-۶-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے (نقشہ نمبر ۲۴۴ کیلئے اگلے صفحہ پر دیکھیں)

اب کپڑے کا کنارہ ۳-۴ اٹھا کر لکیر ۶-۵ کے ساتھ ساتھ اس




طرح رکھو کہ نشان ۳ تو نشان ۷ پر چلا جائے اور نشان ۴ نشان ۸ پر۔
اور ۹۔۱۰ پر کپڑا دوہرا ہو جائے +

ایسا کرنے سے نشان ۳۔۴۔۱۰۔۹ سے گھری ہوئی جگہ خالی ہو جاتی ہے اور کپڑا یہاں سے اٹھا کر ۷۔۸۔۱۰۔۹ پر رکھ دیا جاتا ہے +

۹ سے ۱۱ تک چھاتی کے بارھویں حصے سے نصف انچ کم۔
نشان ۱۱ میں سے لکیر ۹۔۱۰ پر اوپر کی طرف ۱۲ تک سکوڑ کرو +

نشان ۱۳ پر لکیر ۷۔۹ کے دو برابر حصے کر کے ۱۳ سے ۱۲ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ +

۹ سے ۱۰ تک آستین کی لمبائی ۲۳½ انچ کے برابر ہے۔ ۱۰ سے ۵ تک چھاتی کے چھٹے حصے سے ایک انچ زیادہ کے برابر بنا کر ۱۰ کو ۵ سے ملا کر ۵ کو ۱۲ کے ساتھ ملاؤ +

۹ سے لے کر ۱۳ میں سے ہوتے ہوئے ۱۲ تک کپڑے کو کاٹو۔

پھر ۱۰ سے ۵ تک اور ۵ سے ۱۲ تک کپڑے کو کاٹنے سے آستین کٹ جاوے گی ٭

اب ہم بتلاتے ہیں کہ سوا گز عرض کے کپڑے میں سے آستین کس طرح بنانی چاہئیں۔ جیسا کہ پہلے ذکر کیا جا چکا ہے۔ کہ سوا گز عرض کا کپڑا قمیض پر قمیض کی لمبائی کے دو گنے کے برابر لگتا ہے۔ اس میں سے بارہ گرہ یا ۲۷ انچ چوڑا ٹکڑا سامنے اور پیٹھ کے واسطے کاٹ لینے کے بعد ہمارے پاس باقی آٹھ گرہ چوڑا کپڑا رہ جائے گا۔ جس کی لمبائی قمیض کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے کے برابر ہو گی۔ اس میں سے آستین کی کاٹنے کی لمبائی کے دو گنے کے برابر کپڑا کاٹ کر اُسے ڈبل کرو۔ ایسا کرنے سے اِس کی لمبائی تو آستین کی کاٹنے کی لمبائی ۲۳½ انچ کے برابر ہو گی اور چوڑائی آٹھ گرہ یا ۱۸ انچ کے برابر۔ یہ ڈبل کیا ہوا کپڑا نقشہ نمبر ۴۴۵ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اس میں ۱-۲ اور ۴-۳ تو کپڑے کی لمبائی کو ظاہر کرتے ہیں۔

جو کہ ۲۳½ انچ کے برابر ہے اور ۱-۴ اور ۲-۳ کپڑے کی چوڑائی کو جو کہ ۱۸ انچ کے برابر ہے ❖

لکیر ۵-۶ پر اس کپڑے کا میانہ کر دو یعنی اس کی چوڑائی ۲-۳ اور ۱-۴ کے بیچوں بیچ ۵ سے ۶ تک اس میں بھان ڈال کر اس کا میانہ کر دو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۲-۴-۶-۵ سے اٹھا کر ۲-۱-۶-۵ پر رکھ دیا جاوے گا۔ اور ۳-۴-۶-۵ کی جگہ خالی ہو جاوے گی ❖

۵ سے ۸ تک چھاتی کے بارھویں حصے سے نصف انچ کم نشان ۸ میں سے لکیر ۵-۶ پر اوپر کی طرف ۹ تک سکوڑ کر دو ❖

۲ سے ۵ تک کو نشان ۷ پر دو برابر حصوں میں بانٹو۔ اور ۷ سے ۹ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ۔ ۶ سے ۱۰ تک چھاتی کے چھٹے حصے سے ایک انچ زیادہ لے کر ۹ کو ۱۰ سے ملاؤ ❖

۷ سے ۹ تک اور ۹ سے ۱۰ تک لکیر کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹنے سے آستین کٹ جاتی ہے ❖

نوٹ ۱:۔ اگر ہمارے کپڑے کا عرض نصف گز ہی ہو جس میں سے کہ قمیض تیار کرنی ہو تو بھی آستین اسی طریقے سے کاٹیں گے ❖

نوٹ ۲:۔ اوپر جتنی بھی آستینیں کاٹ کر دکھلائی گئی ہیں سب کی سب پوری آستینیں ہیں۔ اگر آدھی آستین کاٹنا ہو تو بھی مندرجہ بالا حساب سے اُسے اتنا لمبا کاٹو جتنا کہ اس کا ناپ ہو۔ ہاں موہری کی چوڑائی گاہک کے حسب منشاء پوری آستین کی موہری کی چوڑائی سے زیادہ ہوگی۔ اور اُس کے آگے تقریباً دو انچ کا دباؤ ہوگا جو کہ اس کے اندر سلائی کرتے وقت موڑا جاتا ہے۔ یہ دباؤ پوری آستین میں نہیں ہوتا کیونکہ اُن کی موہریوں پر عموماً کف لگائے جاتے ہیں۔

ہاں اگر کرت نہ لگانے ہوں تو پوری آستین کے آگے بھی اس قسم کا دباؤ رکھنا پڑتا ہے۔

نقشہ نمبر ۲۴۵ میں آدھی آستین کاٹ کر دکھلائی گئی ہے۔ اس میں باریک لکیروں سے گھری ہوئی جگہ آستین کے موہریوں کے اندر موڑنے والے دباؤ کو ظاہر کرتی ہے۔

(نقشہ نمبر ۲۴۶)

اور نقشہ نمبر ۲۴۶ میں یہی آستین کھول کر یعنی اکہری کر کے دکھلائی گئی ہے۔

نوٹ:- اوپر پوری اور آدھی آستین کے جو بھی طریقے بتلائے ہیں سب کی سلائی اندر کی طرف سے ہے یعنی ان کی سلائی گدری کی طرف ہے۔ اب ہم ذیل میں اُن کے بنانے کا طریقہ بتلاتے ہیں۔ جن کی سلائی باہر ہی ہو جو کہ کرت آستین کی طرح بنائی جاتی ہیں۔

نقشہ نمبر ۲۴۷

ہمارے پاس بارہ گرہ عرض کا کپڑا آستین کی لمبائی کے دو گنے کے برابر ہے۔ اس کو ڈبل کرنے سے اس کی لمبائی تو آستین کی کاٹنے کی لمبائی ۲۳½ انچ کے برابر ہو جائے گی اور چوڑائی بارہ گرہ یا ۲۷ انچ ہو گی۔ نقشہ نمبر ۲۴۸ میں یہ کپڑا نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اس میں ۱-۲ اور




۴-۳ کو کپڑے کی لمبائی ۲۲½ انچ کو ظاہر کرتے ہیں۔ اور ۱-۴ اور ۲-۳ کپڑے کے عرض ۲۷ انچ کو۔

۳ سے ۵ تک چھاتی کے ناپ کے نصف سے ایک انچ زیادہ ۱۹ انچ کے برابر لو اور ۴ سے ۶ تک کو چھاتی کے تہائی سے دو انچ زیادہ ۱۴ انچ کے برابر بناؤ۔

۵ سے ۶ تک سیدھی لکیر بنا کر کپڑے کو ۵ سے ۶ تک کاٹ دو۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کے دو ٹکڑے ہو جاویں گے جن میں سے ایک ٹکڑا ۳-۴-۶-۵ نقشہ نمبر ۲۴۹ میں الگ دکھایا گیا ہے۔ (نقشہ ۲۴۹ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۳ سے ۷ تک کو ۳ سے ۵ تک کے ایک تہائی کے برابر بناؤ اسی طرح ۴ سے ۸ تک کو ۴ سے ۶ تک کے ایک تہائی کے برابر




بناؤ۔ اور ۷ کو ۸ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ +

اب کپڑے کے کنارہ ۳-۴ کو اٹھا کر لکیر ۷-۸ کے ساتھ ساتھ لے جا کر اِس طرح رکھو کہ نشان ۳ تو نشان ۹ پر چلا جائے اور نشان ۴ نشان ۱۰ پر اور ۱۱-۱۲ پر کپڑا فولڈ ہو کر دوہرا ہو جائے۔ یعنی کپڑے کے ٹکڑے ۳-۴-۱۲-۱۱ کو اٹھا کر ۹-۱۰-۱۲-۱۱ پر لے جاؤ۔ ایسا کرنے سے ہماری جگہ ۳-۴-۱۲-۱۱ خالی ہو جائے گی +

اسی طرح کپڑے کے دوسرے کنارے ۵-۶ کو بھی اٹھا کر لکیر ۷-۸ کے ساتھ ساتھ اِس طرح لے جا کر رکھو کہ نشان ۵ تو نشان ۱۴ پر آ جائے اور نشان ۶ نشان ۱۳ پر اور ۱۵ سے ۱۶ تک کپڑے کا کنارہ دوہرا ہو جاوے۔ یعنی ایسا کرنے سے ہمارا کپڑے کا ٹکڑا ۵-۶-۱۶-۱۵ اپنی اصلی جگہ سے اٹھا کر ۱۴-۱۳-۱۶-۱۵ پر رکھ دیا گیا ہے۔ اور ۵-۶-۱۶-۱۵ پر جگہ خالی ہو جاتی ہے +

مختصراً ہمارے کپڑے کی شکل اب نقشہ ۵۰ کی سی ہو جاتی ہے۔




جو کہ ۱-۲-۵-۳-۴-۶ سے ظاہر کی گئی ہے۔ اس میں ۱-۲ اور ۴-۳۔ تو کپڑے کے دوہرے کنارے ہیں اور ۵ سے ۶ تک پتہ کے دو نو اکہرے کنارے، ایک دوسرے سے ملتے نظر آتے ہیں۔ یعنی آستین کی سلائی ۵ سے ۶ تک کی لکیر کے ساتھ ساتھ ہو گی۔ جو کہ اس کے باہر کی طرف ہو گی نہ کہ نیچے یا گدری کی طرف جو کہ ۲ سے ۱ تک دکھلائی گئی ہے۔ کیونکہ گدری کی لکیر پہ کا کپڑا دوہرا ہے لہذا اسے سینے کی ضرورت نہیں۔

۵ سے ۷ تک نصف انچ اور ۲ سے ۸ تک چھاتی کے بارھویں سے نصف انچ کم $2\frac{1}{2}$ انچ نقشہ کے مطابق ۳ سے ۷ تک اور ۷ سے ۸ تک گولائی بنا کہ اس گول لکیر کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹنے سے آستین کٹ جاتی ہے۔ اور اگر اس کے دوہرے کنارے ۱-۸ اور ۴-۳ پر کے بھان کو کھول دیا جاوے تو اس کی شکل نقشہ نمبر ۵۱ کے مطابق ہو جاتی ہے۔

دیگر عرض کے کپڑوں میں سے بھی کوٹ آستین اسی طریقہ سے کاٹی جاتی ہے۔ لہذا ان کے دوبارہ درج کرنے کی ضرورت نہیں۔ اور آدھی آستین بھی لمبائی کے ناپ کے مطابق مندرجہ بالا طریقہ سے کاٹ




کر نقشہ نمبر ۲۵۲ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کی گئی ہے ۔

کف :- کف تین قسم کے ہوتے ہیں (۱) نوکدار کف جن کو ٹینس کف بھی کہتے ہیں - (۲) سیدھے کف اور (۳) ڈبل کف جن کو ٹرن کف بھی کہتے ہیں - اب ہم ان میں سے ہر ایک کا طریقہ الگ الگ بتلاتے ہیں ۔

نوٹ :- کف بنانے کا طریقہ بتلانے سے پہلے ضروری ہے کہ آپ کو بتلایا جائے کہ ڈبل کف جب آستین کے ساتھ لگائے جاویں اُن کی لمبائی اِس کی کاٹنے کی لمبائی کے ناپ سے دو انچ کم کاٹنی

چاہئے یا لمبائی کے اصل ناپ سے اسے ڈیڑھ اِنچ کم لمبا کاٹنا چاہئے۔ فرض کیا کہ آستین کا ناپ ۲۲½ اِنچ ہے۔ اس کی کاٹنے کی لمبائی ۲۳ اِنچ کے برابر ہوئی۔ لہذا اگر اس کے ساتھ ڈبل کف لگانے ہوں تو اسے اس کی کاٹنے کی لمبائی ۲۳ اِنچ سے ۲ اِنچ کم ۲۱ اِنچ کے برابر کاٹیں گے۔ یا اس کی اصل لمبائی کے ناپ ۲۲½ اِنچ سے اسے ڈیڑھ اِنچ کے برابر کم یعنی ۲۱ اِنچ کے برابر کاٹیں گے۔ اِس کی وجہ یہ ہے کہ ڈبل کف نوکدار کفوں کی طرح آستین کے اوپر نہیں لگائے جاتے بلکہ اس کے آگے اُن کو بڑھا کر لگایا جاتا ہے۔ کف لگانے سے اڑھائی اِنچ کی زیادتی ہوتی ہے جس میں سے ایک اِنچ تو سلائیوں میں چلا جاتا ہے۔ باقی ڈیڑھ اِنچ کے برابر آستین کو چھوٹا کاٹا جائے گا۔

اس طرح اگر سیدھے کف بھی کاہک آستین کے اوپر لگوانے کی بجائے اُس کے آگے بڑھا کر لگوائے تو بھی اُس کی آستین کو مندرجہ بالا حساب سے چھوٹا کاٹیں گے۔

اور اگر آستین کی سلائی پاس میں ہو یعنی کوٹ آستین بنانا ہو تو چاہے کف ٹرن ہوں یا سیدھے ہر صورت میں کف بڑھا کر لگائے جائیں گے نہ کہ آستین کے اوپر اس واسطے ضروری ہے کہ کوٹ آستین کی لمبائی اصل ناپ سے ڈیڑھ اِنچ کم کے برابر کاٹی جائے۔

(۱) نوکدار یا ٹینس کف۔ یہ کف صرف اُس قسم کی آستین میں لگائے جاتے ہیں۔ جس کی سلائی گدری میں ہو۔ یعنی کوٹ آستین میں اس قسم کے کف نہیں لگائے جاتے۔ عموماً اس قسم کے کفوں پر ایک طرف کاج BUTTON HOLES بنائے جاتے ہیں۔ اور دوسری طرف بٹن یعنی عموماً نوکدار کفوں پر بٹن لگائے جاتے ہیں۔

ڈبل کاج نہیں ہوتے ؛

کپڑے کے دو ٹکڑے لو جن میں سے ہر ایک کی لمبائی دس اِنچ کے برابر ہو۔ اور چوڑائی پونے چار اِنچ کے برابر۔ ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۵۳ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا

۱ ۷ ۲
۸
نقشہ نمبر ۲۵۳
۴ ۵ ۶ ۳

ہے۔ ان کی لمبائی کے بیچوں بیچ ۷ سے ۶ تک بھان ڈال کر ان کو ڈبل کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۲-۳-۶-۷ سے اٹھا کر نشان ۱-۴-۶-۷ پر رکھا جائے گا۔ اور نشان ۲-۳-۶-۷ سے گھری ہوئی جگہ خالی ہو جاوے گی ؛

۴ سے ۵ تک پاؤ اِنچ اور ا سے ۸ تک سوا اِنچ کے برابر بنا کر ۸ کو ۵ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ اور ۸ سے ۷ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ ؛

۵ سے ۸ تک اور ۸ سے ۷ تک کپڑے کو کاٹنے سے نوکدار کف کٹ جاتے ہیں ؛

۲- سیدھے کف۔ یہ کف کوٹ آستین کے ساتھ بھی لگائے جاتے ہیں اور اُس آستین کے ساتھ بھی جس کی سلائی گدری میں ہو۔ کوٹ آستین کے ساتھ تو یہ کف بڑھا کر لگائے جاتے ہیں۔ اور دوسری قسم کی آستین کے ساتھ بڑھا کر بھی اور اوپر لگا کر بھی ؛

ان کے واسطے گیارہ اِنچ لمبے کپڑے کے دو ٹکڑے لو۔

جن کی چوڑائی تین انچ ہو۔ اِن کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۵۴ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔

اِس کپڑے کی لمبائی کے بیچوں بیچ نشان ۶ سے ۷ تک بھان ڈال کر اِس کپڑے کو ڈبل کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۲-۳-۷-۶ سے اٹھ کر ۱-۴-۷-۶ پر چلا جائے گا۔ یعنی نشان ۲-۳-




۷-۶ سے گھری ہوئی جگہ خالی ہو جاوے گی اور نشان ۱-۴-۷-۶ پر کپڑا پہلے سے ڈبل یعنی دوہرا ہو جاوے گا۔ ۴ سے ۵ تک نصف انچ لے کر اکو ۵ سے ملاؤ اور نشان ۵ پہ نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ۔ کپڑے کو اِس گولائی کے ساتھ ساتھ کاٹتے ہوئے سیدھے نشان اتک کاٹو تو سیدھے کف کٹ جاویں گے۔ یہ دو کف ہیں ایک دائیں اور ایک بائیں بازو کا۔ اگر کف بڑھا کر لگانے ہوں تو دو کی بجائے چار کاٹنے چاہئیں۔

۳- ٹرن کف - ان کو جیسا کہ پہلے ذکر کیا جا چکا ہے ڈبل کف بھی کہتے ہیں۔ چونکہ یہ کف ہمیشہ بڑھا کر لگائے جاتے ہیں۔ لہذا ان کے واسطے کپڑے کے چار ٹکڑے لو جن میں ہر ایک کی لمبائی ساڑھے گیارہ انچ اور چوڑائی ساڑھے پانچ انچ ہو۔ اِن ٹکڑوں کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۵۵ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔




نشان ۵ سے لے کر ۶ تک ان کی لمبائی کے بیچوں بیچ سجان
ڈال کر ان کو ڈبل کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۲-۳-۶-۵
سے اٹھ کر نشان ۱-۴-۶-۵ پر چلا جائے گا۔ یعنی نشان ۲-۳-
۶-۵ سے گھری ہوئی جگہ تو خالی ہو جاوے گی۔ اور نشان ۱-۴-۶-
۵ پر کپڑا پہلے سے دوسرا یا ڈبل ہو جاوے گا +

اب ہمارا کپڑا نشان ۱-۵-۶-۴ سے گھرا ہوا ہے۔ جس کی
لمبائی تو نشان ۱-۵ اور ۴-۶ سے ظاہر کی گئی ہے جو کہ ساڑھے
گیارہ انچ کے نصف پونے چھ انچ کے برابر ہے اور چوڑائی ساڑھے
پانچ انچ کے برابر +

اب اس کپڑے کی چوڑائی کے بیچوں بیچ نشان ۷ سے ۸ تک
بھان ڈال کر اس کا میانہ کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان
۱-۵-۸-۷ سے اٹھ کر نشان ۴-۶-۸-۷ پر چلا جائے گا۔ یعنی
نشان ۱-۵-۸-۷ سے گھری ہوئی جگہ خالی ہو جاوے گی۔ اور نشان
۴-۶-۸-۷ پر کپڑا پہلے سے ڈبل ہو جاوے گا +

۷ سے ۹ تک پاؤ انچ لے کر ۴ سے ۹ تک سیدھی لکیر بنا کر
کپڑے کو ۴ سے ۹ تک کاٹو تو ٹرن کٹ جاویں گے +

نمبر ۵ - تیرے کا ناپ ½۱۶ انچ ہے - کپڑے کے دو ٹکڑے لو جن میں سے ہر ایک کی لمبائی تیرے کے ناپ ½۱۶ انچ سے ایک انچ زیادہ ½۱۷ انچ کے برابر ہو اور چوڑائی ساڑھے تین انچ کے برابر - ان کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۵۶ میں ان کو نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے ❖

ان کی لمبائی کے بیچوں بیچ نشان ۵ سے ۶ تک بھان ڈال کر ان کو ڈبل کرو - ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۲-۳-۶-۵ سے اٹھا کر نشان ۱-۴-۶-۵ پر رکھ دیا گیا ہے - یعنی نشان ۲-۳-۶-۵ سے گھری ہوئی جگہ خالی ہو گئی ہے - اور نشان ۱-۴-۶-۵ پر ہمارا کپڑا پہلے سے دو گنا ہو گیا ہے ❖

۶ سے ۷ تک گلے کے ناپ ۱۵ انچ کا چھٹا حصہ اڑھائی انچ - ۵ سے ۸ تک بھی گلے کے ناپ کے چھٹے حصے اڑھائی انچ کے برابر ❖

۴ سے ۱۰ تک نصف انچ اور ۴ سے ۹ تک گلے کے ناپ ۱۵ انچ کے چھٹے حصے اڑھائی انچ کے برابر ❖

۹ سے ۸ تک سیدھی لکیر بناؤ اور ۱۰ کو ۹ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ - نقشہ کے مطابق ۷ سے ۸ تک گلے کی گولائی بناؤ ❖

۱۰ سے ۹ تک ، ۹ سے ۸ تک اور ۸

سے ۷ تک کپڑے کو کاٹنے سے نیرہ کٹ جاتا ہے ۔

کالر۔ چونکہ ہم نوکدار کالر کی قمیض کا ٹنا بتلا رہے ہیں۔ اس واسطے یہاں پر لفظ کالر سے مراد نوکدار کالر ہے ۔

نوکدار کالر کے دو حصے ہوتے ہیں ایک اوپر کا حصہ اور دوسرا نیچے کا حصہ۔ اوپر کے حصے کو کالر اور نیچے کے حصے کو بینڈ NECK BAND کہتے ہیں۔ اب ہم ذیل میں ان کے کاٹنے کا طریقہ الگ الگ بتلاتے ہیں ۔

## ا۔ کالر یا کالر کا اوپر کا حصہ

اِس کے واسطے کپڑے کے دو ٹکڑے لو جن میں سے ہر ایک کالر کے ناپ سے چار انچ کے برابر زیادہ لمبا ہو۔ اور ان کی چوڑائی ۳½ انچ کے برابر ہو۔ اس قمیض کے کالر کا ناپ ۱۵ انچ ہے۔ لہذا اِس کے کالر کے واسطے جو کپڑے کے دو ٹکڑے لئے جاویں گے۔ اُن کی لمبائی کالر کے ناپ ۱۵ انچ سے چار انچ زیادہ ۱۹ انچ کے برابر ہوگی۔ اور چوڑائی جیسا کہ اوپر ذکر کیا جا چکا ہے ۳½ انچ کے برابر ہوگی ۔

ان دونوں ٹکڑوں کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۵ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اِس میں نشان ۱-۲ اور ۴-۳ تو کپڑے کی لمبائی ۱۹ انچ کو ظاہر کرتے ہیں اور ۲-۳ اور ۱-۴ اس کی چوڑائی ۳½ انچ کو۔ (نقشہ نمبر ۲۵ کے لئے اگلے صفحہ پر دیکھیں)

اب اس کپڑے کی لمبائی کے بیچوں بیچ نشان ۵ سے ۶ تک نشان ڈال کر اِس کپڑے کو ڈبل کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۲-۳-۶-۵ سے اٹھا کر نشان ۱-۴-۶-۵ پر رکھ دیا جاوے



گا۔ یعنی نشان ۲-۳-۶-۵ سے گھری ہوئی جگہ تو خالی ہو جاوے گی اور نشان ۱-۴-۶-۵ پر کپڑا پہلے سے ڈبل ہو جاوے گا ۔

۶ سے ۷ تک پون انچ اور ۶ سے ۹ تک گلے کے ناپ ۱۵ انچ کے نصف $\frac{1}{2}$ ۷ انچ سے پاؤ انچ زیادہ $\frac{3}{4}$ ۷ انچ۔ یہ پاؤ انچ سلائی کے واسطے زیادہ کیا گیا ہے نقشہ کے مطابق ۷ سے ۹ تک گولائی بناؤ اور ۹ کو ۱ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ ۔

۷ سے ۸ تک کو سوا دو انچ کے برابر بناؤ اس میں سے نصف انچ تو دونو طرف کی پاؤ پاؤ انچ کی دو سلائیوں میں چلا جاوےگا اور باقی پونے دو انچ کے برابر کالر یہاں پر چوڑا تیار رہے گا ۔

۱ سے ۸ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ اور کپڑے کو ۸ سے ۱ تک گول لکیر کے ساتھ ساتھ کاٹو۔ ۱ سے ۹ تک سیدھی لکیر کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹو اور ۹ سے ۷ تک گول لکیر کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹو تو کالر کا اوپر کا حصہ کٹ جاوے گا ۔

نوٹ:۔ کالر کے اوپر کے حصے کے واسطے جو $\frac{1}{2}$ ۳ انچ چوڑا کپڑا لیا تھا۔ اس کے واسطے دستور یہ ہے کہ کالر کی لوگوں تو جتنا لمبا تیار رکھنا ہو اس سے پاؤ انچ کے برابر کم چوڑا کپڑا لو۔ $\frac{1}{2}$ ۳ انچ چھوٹے

کپڑے میں سے کالر کی نوکیں ½۴ انچ لمبی کاٹی جاتی ہیں۔ نصف انچ دو سلائیوں میں چلا جاتا ہے۔ باقی پونے چار انچ لمبی نوکیں تیار ہونگی۔ اسی طرح اگر کالر کی نوکیں کم لمبی رکھنا ہو تو اس کے واسطے کپڑا بھی حسب ضرورت کم چوڑا لینا چاہئے۔

ب سینڈ یا کالر کا نیچے کا حصہ۔ یہ عموماً اوپر کے کالر کی مدد سے کاٹا جاتا ہے اسی واسطے ذکر دار کالر والی قمیض میں اوپر کا کالر بنانا پہلے تبلایا ہے لہذا آپ کو بھی چاہئے کہ کالر کا نیچے کا حصہ شروع کرنے سے پہلے اوپر کے حصۂ کالر کو اچھی طرح سمجھ لیں۔

اس کے واسطے کپڑے کے دو ٹکڑے لو جن میں سے ہر ایک کی لمبائی کالر کے ناپ سے دو انچ زیادہ کے برابر ہو۔ کالر کا ناپ ۱۵ انچ ہے لہذا ان ٹکڑوں کی لمبائی کا ناپ اس سے دو انچ زیادہ ۱۷ انچ کے برابر ہوگا اور ان کی چوڑائی اڑھائی کے برابر ہے۔

ان دو ٹکڑوں کو ایک دوسرے کے اوپر رکھ کر نقشہ نمبر ۲۵۸ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ اس میں ۱-۲ اور ۴-۳ تو ان کی لمبائی ۱۷ انچ کو ظاہر کرتے ہیں اور ۲-۳ اور ۱-۴ ان کی چوڑائی اڑھائی انچ کو۔ (نقشہ نمبر ۲۵۸ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

ان کی لمبائی کے بیچوں بیچ نشان ۵ سے ۶ تک بھان ڈال کر ان کو ڈبل کرو۔ ایسا کرنے سے کپڑا نشان ۲-۳-۶-۵ سے اٹھا کر نشان ۱-۴-۶-۵ پر رکھ دیا جاوے گا یعنی نشان ۲-۳-۶-۵ پر تو جگہ خالی ہو جاوے گی اور ۱-۴-۶-۵ پر کپڑا پہلے سے ڈبل ہو جاوے گا۔

اب اس طرح فولڈ کئے گئے کپڑے پر کالر کا اوپر کا حصہ کاٹا ہوا


(نقشہ نمبر ۲۵۸)

نقشہ کے مطابق اس طرح رکھو کہ
اس کا اوپر کا کنارہ ۵-۹ نقشہ کے
مطابق کپڑے کے اوپر آجائے۔
نشان ۵ تو کپڑے کے دوسرے
کنارے پر ہو اور نشان ۹ کپڑے
کے اندر جیسا کہ نقشہ میں دکھلایا گیا
ہے۔ یہ کالر ۵-۷-۸-۹ سے ظاہر
کیا گیا ہے٭

کالر کے کنارے ۵-۹ کی ٹیڑی
لکیر کو ۱۰ تک بڑھاؤ یہ نشان ۱۰ لکیر
۱-۱۴ پر معلوم کرو۔ ۱۴ سے ۱۱ تک نصف
انچ لے کر ۱۰ کو ۱۱ کے ساتھ سیدھی
لکیر بنا کر ملاؤ٭

۵ سے ۱۲ تک کو کالر کے اوپر
کے حصے کے ۵ سے ۷ تک سے
پاؤ انچ کم کے برابر بناؤ۔ کالر کا
اوپر کا حصہ بناتے وقت اسے سوا
دو انچ کے برابر بنایا تھا۔ لہذا یہاں
پر ۵ سے ۱۲ تک کو اس سے پاؤ انچ
کم یعنی دو انچ کے برابر بناؤ۔ ۱۱ سے
۱۲ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ٭

۱۲ سے ۱۱ تک۔ ۱۱ سے ۱۰ تک اور ۱۰ سے ۵ تک نقشہ کے
مطابق کپڑے کو کاٹنے سے کالر کا نیچے کا حصہ کٹ جاتا ہے٭

نوٹ:۔ یہاں تک ہم نے صرف نوکدار کالر کی قمیض کو مفصل طور پر درج کیا ہے۔ مگر اس کے ساتھ ہر ایک قسم کی آستینیں اور کف کو مکمل طور پر درج کر دیا ہے۔ پیٹھ ہر قسم کی قمیض کی ایک جیسی ہوتی ہے۔ تیرے بھی یکساں ہوتے ہیں۔ فرق صرف کالر اور سامنے میں ہوتا ہے۔ لہذا ہم باقی قمیضوں میں جہاں کہیں بھی ہم کو ضرورت ہوگی صرف سامنا اور کالر بنانا ہی بتلائینگے باقی آستینیں۔ کف۔ تیرہ اور پیٹھ گاہک کے منشاء کے مطابق پہلے کی طرح سمجھنے چاہئیں ٭

لہذا دوسری قسم کی قمیضوں کا بیان شروع کرنے سے پہلے ضروری ہے کہ آپ نوکدار کالر والی قمیض کو اچھی طرح ذہن نشین کر لیں۔ تاکہ آپ کو ان کے سمجھنے میں آسانی ہو ٭

# ۲۔ بینڈ کالر کی قمیض

اس قمیض کا سامنا اور پیٹھ وہ نو نوکدار کالر کی قمیض کی طرح ہوتے ہیں۔ صرف کالر کے بنانے کا طریقہ یہاں پر بیان کرتے ہیں ٭

نوکدار کالر کی قمیض میں ہم نے بینڈ کالر کو کالر کا نچلا حصہ بتلایا تھا۔ اور اسے نوکدار کالر یا کالر کے اوپر کے حصے کی مدد سے کاٹنا بتلایا تھا۔ مگر نہ تو یہاں پر یہ کالر کا نیچے کا حصہ کہلاتا ہے۔ کیونکہ اس کے اوپر کسی قسم کا کالر نہیں جوڑا جاتا اور نہ ہی اسے کسی نوکدار کالر کی مدد سے کاٹا جاتا ہے۔ بلکہ اسے کاٹنے کے واسطے قمیض کے کالر کے ناپ ۱۵ انچ سے دو انچ زیادہ لمبا ٹکڑا لو۔ جس کی چوڑائی



اڑھائی انچ کے برابر ہو- ایسے کپڑے کے دو
ٹکڑے لے کر ان کو ایک دوسرے کے اوپر
رکھ کر انہیں نقشہ نمبر ۲۵۹ میں نشان ۱-۲-۳-۴
سے دکھایا گیا ہے- ان میں ۱-۲ اور ۴-۳ تو
کپڑے کی لمبائی ۱۷ انچ کو ظاہر کرتے ہیں- اور
۲-۳ اور ۱-۴ کپڑے کی چوڑائی اڑھائی انچ کو
ظاہر کرتے ہیں ٭

اس کپڑے کی لمبائی کے بیچوں بیچ نشان
۵ سے ۶ تک بھان ڈال کر اسے دوہرا کرو-
ایسا کرنے سے ہمارا کپڑا نشان ۲-۳-۶-۵
سے اٹھا کر نشان ۱-۴-۶-۵ پر رکھ دیا جاوے
گا- یعنی نشان ۲-۳-۶-۵ سے گھری ہوئی جگہ
خالی ہو جاوے گی اور نشان ۱-۴-۶-۵ پر کپڑا
پہلے سے ڈبل ہو جاوے گا ٭

۵ سے ۷ تک پونے دو انچ- ۴ سے ۸
تک نصف انچ اور ۴ سے ۹ تک سوا انچ-
۸ کو ۹ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ- ۹ سے
۵ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ اور اسی
طرح ۸ سے ۷ تک بھی گولائی بناؤ ٭

کپڑے کو ۷ سے ۸ تک گول لکیر کے ساتھ ساتھ کاٹو- پھر
۸ سے ۹ تک کپڑے کو کاٹ کر نشان ۹ سے ۵ تک گول لکیر کے
ساتھ ساتھ اسے کاٹو تو بینڈ کٹ جائے گا ٭

# ۳۔ ٹائی کالر کی قمیض

یہ قمیض بالکل نوکدار کالر کی طرح بنائی جاتی ہے۔ جہاں نوکدار کالر کی قمیض کے کالر لمبی نوک والے ہوتے ہیں۔ وہاں ٹائی کالر والی قمیض کے کالر کم لمبی یا چھوٹی نوک والے ہوتے ہیں۔ یعنی ان کے کالروں کی نوکیں عام نوکدار کالر کی نوکوں سے کم لمبی ہوتی ہیں۔

دوسرے الفاظ میں ٹائی کالر کی قمیض ایک قسم کی نوکدار کالر والی قمیض ہے۔ جس کے نوک عموماً سوا دو انچ کے لگ بھگ لمبے ہوتے ہیں۔ لہذا اس قسم کی قمیض کے بنانے کا طریقہ علیحدہ بیان کرنے کی ضرورت نہیں۔ اِسے بالکل ویسا ہی سمجھنا چاہئے صرف کالر کاٹتے وقت اس کی نوکوں کو قدرے کم یا جتنا گاہک چاہے رکھ دینا چاہئے۔

اِس قسم کی قمیض کو ٹائی کالر والی قمیض اِس واسطے کہتے ہیں۔ کہ اِس کے ساتھ گاہک ٹائی بھی لگا سکتا ہے۔ مگر نوکدار کالر کے ساتھ اگر ٹائی لگائی جاوے تو بری لگتی ہے۔

# ۴۔ علیحدہ کالر کی قمیض

اِس قسم کی قمیضوں کا ایک حصہ زائد ہوتا ہے۔ یعنی اِس قسم کی قمیض بنائی تو بینڈ کالر کی قمیض کی طرح جاتی ہے۔ مگر اس کے

ساتھ ایک یا اس سے زیادہ جتنے بھی گاہک بنوانا چاہے۔ علیحدہ کالر بنائے جاتے ہیں۔ یعنی یہ قمیض بالکل بینڈ کالر کی طرح بنائی جاتی ہے۔ ہاں اتنا فرق ضرور ہوتا ہے کہ جہاں سادہ بینڈ کالر والی قمیض کا بینڈ گاہک چاہے اُسی کپڑے کا لگوائے جس کی کہ قمیض بنائی جا رہی ہو یا کسی لٹھے وغیرہ کا مگر علیحدہ کالر والی قمیض کا بینڈ عموماً لٹھے کا ہوتا ہے۔ قمیض چاہے دھاری دار ہو یا سادہ۔ سوتی ہو یا ریشمی مگر بینڈ ضرور لٹھے کا لگایا جاوے گا۔

علاوہ ازیں جہاں بینڈ کالر والی قمیض میں گاہک کی مرضی پر منحصر ہے کہ وہ گلے کا اوپر کا بٹن لگوائے یا یہاں پر دوہرے کاج اسٹڈ بٹن کے واسطے بنوا لے مگر علیحدہ کالر کی قمیض کے ساتھ ضروری ہے کہ کم از کم گلے کے اوپر کا کاج دوہرا بنایا جاوے۔ جس میں اسٹڈ بٹن لگایا جا سکے۔ اور بینڈ کے گلے کے پیچھے کی طرف عین درمیان میں بھی ایک کاج بنایا جاتا ہے۔ جس میں کالر کا اسٹڈ بٹن لگا کر کالر کو اس کے ساتھ جوڑا جاتا ہے۔

جب قمیض مندرجہ بالا ہدایات کے مطابق لٹھے کے بینڈ کالر والی بن جاوے۔ تو اُس کے علاوہ گاہک کی حسب مرضی ایک دو یا اس سے زیادہ کالر بنانے چاہئیں۔

علیحدہ کالر ٹائی کالر کی طرح چھوٹی نوک والے کالر ہوتے ہیں۔ جو کہ عموماً اسی کپڑے کے بنائے جاتے ہیں جس کی کہ قمیض بنائی جا رہی ہو۔ ہاں اگر گاہک چاہے تو ان کو کسی اور سفید یا رنگدار مگر سادہ کپڑے میں سے بھی تیار کیا جا سکتا ہے۔ مگر کپڑا لکیر دار ہرگز نہ ہو۔ اگر لکیر دار کپڑے کے علیحدہ کالر بنانے ہوں تو وہ لازمی طور پر وہی ہونا چاہئے جس کی کہ قمیض بنائی جا رہی ہو۔




اس قسم کی قمیض عموماً آدھی آستین کی لمبائی جاتی ہے مگر اگر گاہک چاہے تو آپ کو ساری آستین کی بنانے میں کوئی اعتراض نہیں ہونا چاہئے +

ان کی آستین۔ تیرہ اور پیٹھ تو عام نوکدار کالر کی قمیض کی طرح ہوں گے۔ ہاں سامنے اور کالر میں فرق ہوتا ہے۔ لہذا یہاں ہم اس قسم کی قمیضوں کے سامنے اور کالر بنانے کا طریقہ بتلاتے ہیں:-

ٹینس کالر کئی قسم کے ہوتے ہیں مثلاً گول کالر۔ نوکدار کالر۔ ہاف والے کالر و امریکن کالر وغیرہ۔ کالروں کی تشریح کرنے سے پہلے ہم سامنا بنانا بتلاتے ہیں۔ ناپ قمیض کا وہی ہوگا جو کہ پہلی قمیض کا تھا +

سامنا۔ نقشہ نمبر ۲۶۰ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے قمیض کے سامنے کا کپڑا میانہ کرکے دکھلایا گیا ہے۔ اس میں ۱-۴ اور ۲-۳ تو کپڑے کی لمبائی کو ظاہر کرنے والے کنارے ہیں جن میں سے کنارہ ۲-۳ پر کپڑے کو میانہ کرتے وقت ڈبل کیا گیا ہے اور کنارہ ۱-۴ پر کپڑے کے دو کنارے کھلے ہوئے ہیں۔ اور اس کے کنارے ۱-۲ اور ۴-۳ اس میانہ کئے ہوئے کپڑے کی چوڑائی کو ظاہر کرتے ہیں جو کہ قمیض کے سامنے کے اصل گھیرے کی چوڑائی بارہ گرہ کے نصف چھ گرہ کے برابر ہے +

۲ سے ۵ تک ایک اِنچ بٹن ٹیک کے واسطے اور ۲ سے ۷

نقشہ نمبر ۲۶

تک ۱۲ انچ بٹن ٹیک کی لمبائی۔
۷ سے ۶ تک کو ۲ سے ۵ تک
کے برابر بناؤ۔ اور ۵ کو ۶ سے
اور ۶ کو ۷ سے ملاؤ۔
۵ سے ۸ تک گلے کا پانچواں
حصہ تین انچ۔ اور ۵ سے ۹ تک
تیرے کے ناپ کے نصف
سے پاؤ انچ زیادہ۔ ۲ سے ۱۶
تک چھاتی کے ناپ ۳۶ انچ
کے بارھویں حصے تین انچ سے
سوا انچ کم پونے دو انچ۔
۹ سے نیچے کی طرف ۱۱
تک سکوئر کرو۔ ۹ سے ۱۱ تک
کو چھاتی کے ناپ کے چوتھے
حصے ۹ انچ سے ایک انچ کم
آٹھ انچ کے برابر بناؤ اور ۱
سے ۱۲ تک کو بھی ۹ سے ۱۱ تک
کے برابر آٹھ انچ لے کر ناپو۔
۹ کو ۱۱ سے اور ۱۱ کو ۱۲ سے سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔
۹ سے ۱۰ تک سوا انچ۔ ۱۶ سے ۸ تک نقشہ کے مطابق گولائی
بناؤ اور ۸ کو ۱۰ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ ۱۰ سے ۱۲ تک مونڈھے
کی گولائی بناؤ۔
نوکدار کالر والی قمیض کے سامنے کی طرح ۱۲ سے ۱۳ تک سائیڈ




اس قسم کی قمیض عموماً آدھی آستین کی بنائی جاتی ہے مگر اگر گاہک چاہے تو آپ کو ساری آستین کی بنانے میں کوئی اعتراض نہیں ہونا چاہئے۔

اس کی آستین۔ تیرہ اور پیٹھ تو تمام کالر والی قمیض کی طرح ہوں گے۔ ہاں سامنے اور کالر میں فرق ہوتا ہے۔ لہٰذا یہاں ہم اس قسم کی قمیضوں کے سامنے اور کالر بنانے کا طریقہ بتلاتے ہیں۔

ٹینس کالر کئی قسم کے ہوتے ہیں مثلاً گول کالر۔ نوکدار کالر۔ ہاف والے کالر و امریکن کالر وغیرہ۔ کالروں کی تشریح کرنے سے پہلے ہم سامنا بنانا بتلاتے ہیں۔ ناپ قمیض کا وہی ہو گا جو کہ پوری قمیض کا تھا۔

سامنا۔ نقشہ نمبر ۲۶ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے قمیض کے سامنے کا کپڑا میانہ کرکے دکھلایا گیا ہے۔ اس میں ۱-۴ اور ۲-۳ تو کپڑے کی لمبائی کو ظاہر کرنے والے کنارے ہیں۔ جس میں سے کنارہ ۲-۳ پر کپڑے کو میانہ کرتے وقت ڈبل کیا گیا ہے اور کنارہ ۱-۴ کپڑے کے دو کناروں سے کھلے ہوئے ہیں۔ اور اس کے کنارے ۱-۲ اور ۳-۴ اس میانہ کئے ہوئے کپڑے کی چوڑائی کو ظاہر کرتے ہیں۔ چونکہ قمیض کے سامنے کے اس کپڑے کی چوڑائی بارہ گرہ کے نصف چھ گرہ کے برابر ہے۔

۲ سے ۵ تک ایک انچ بٹن ٹیک کے واسطے اور ۵ سے ۶




نقشہ نمبر ۲۶

تک ۱۶ انچ بٹن ٹیک کی لمبائی۔
۷ سے ۶ تک کو ۲ سے ۵ تک
کے برابر بناؤ۔ اور ۵ کو ۶ سے
اور ۶ کو ۷ سے ملاؤ ⁂

۵ سے ۸ تک گلے کا پانچواں
حصہ تین انچ۔ اور ۵ سے ۹ تک
نیرے کے ناپ کے نصف
سے پاؤ انچ زیادہ۔ ۲ سے ۱۶
تک چھاتی کے ناپ ۳۶ انچ
کے بارھویں حصے تین انچ سے
سوا انچ کم پونے دو انچ ⁂

۹ سے نیچے کی طرف ۱۱
تک سکوئر کرو۔ ۹ سے ۱۱ تک
کو چھاتی کے ناپ کے چوتھے
حصے ۹ انچ سے ایک انچ کم
آٹھ انچ کے برابر بناؤ اور ۱
سے ۱۲ تک کو بھی ۹ سے ۱۱ تک
کے برابر آٹھ انچ لے کر ناپو۔
۹ کو ۱۱ سے اور ۱۱ کو ۱۲ سے سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ ⁂

۹ سے ۱۰ تک سوا انچ۔ ۱۶ سے ۸ تک نقشہ کے مطابق گولائی
بناؤ اور ۸ کو ۱۰ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ ۱۰ سے ۱۲ تک مونڈھے
کی گولائی بناؤ ⁂

نوکدار کالر والی قمیض کے سامنے کی طرح ۱۲ سے ۱۳ تک سائیڈ

# ٹینس کالر کی قمیص

اس قسم کی قمیص عموماً آدھی آستین کی لمبائی جاتی ہے مگر اگر گاہک چاہے تو آپ کو ساری آستین کی بنانے میں کوئی اعتراض نہیں ہونا چاہئے ۔

ان کی آستین۔ تیرہ اور بیٹھ تو عام نوکدار کالر کی قمیص کی طرح ہوں گے۔ ہاں سامنے اور کالر میں فرق ہوتا ہے۔ لہذا یہاں ہم اس قسم کی قمیصوں کے سامنے اور کالر بنانے کا طریقہ بتلاتے ہیں:۔

ٹینس کالر کئی قسم کے ہوتے ہیں مثلاً گول کالر۔ نوکدار کالر۔ ہاف والے کالر و امریکن کالر وغیرہ۔ کالروں کی تشریح کرنے سے پہلے ہم سامنا بنانا بتلاتے ہیں۔ ناپ قمیص کا وہی ہوگا جو کہ پہلی قمیص کا تھا ۔

سامنا۔ نقشہ نمبر ۲۶ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے قمیص کے سامنے کا کپڑا میانہ کر کے دکھلایا گیا ہے۔ اس میں ۱-۴ اور ۲-۳ تو کپڑے کی لمبائی کو ظاہر کرنے والے کنارے ہیں جن میں سے کنارہ ۲-۳ پر کپڑے کو میانہ کرتے وقت ڈبل کیا گیا ہے اور کنارہ ۱-۴ پر کپڑے کے دو کنارے کھلے ہوئے ہیں۔ اور اس کے کنارے ۱-۲ اور ۴-۳ اس میانہ کئے ہوئے کپڑے کی چوڑائی کو ظاہر کرتے ہیں جو کہ قمیص کے سامنے کے اصل گھیرے کی چوڑائی بارہ گرہ کے نصف چھ گرہ کے برابر ہے ۔

۲ سے ۵ تک ایک انچ بٹن ٹیک کے واسطے اور ۲ سے ۷




تک ۱۶ انچ بٹن ٹیک کی لمبائی۔
۷ سے ۶ تک کو ۲ سے ۵ تک
کے برابر بناؤ۔ اور ۵ کو ۶ سے
اور ۶ کو ۷ سے ملاؤ۔

۵ سے ۸ تک گلے کا پانچواں
حصہ تین انچ۔ اور ۵ سے ۹ تک
تیرے کے ناپ کے نصف
سے پاؤ انچ زیادہ۔ ۲ سے ۱۶
تک چھاتی کے ناپ ۳۶ انچ
کے بارھویں حصے تین انچ سے
سوا انچ کم پونے دو انچ۔

۹ سے نیچے کی طرف ۱۱
تک سکوئر کرو۔ ۹ سے ۱۱ تک
کو چھاتی کے ناپ کے چوتھے
حصے ۹ انچ سے ایک انچ کم
آٹھ انچ کے برابر بناؤ اور ۱
سے ۱۲ تک کو بھی ۹ سے ۱۱ تک
کے برابر آٹھ انچ لے کر ناپو۔

۹ کو ۱۱ سے اور ۱۱ کو ۱۲ سے سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔

۹ سے ۱۰ تک سوا انچ۔ ۱۶ سے ۸ تک نقشہ کے مطابق گولائی
بناؤ اور ۸ کو ۱۰ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ ۱۰ سے ۱۲ تک مونڈھے
کی گولائی بناؤ۔

نوکدار کالر والی قمیض کے سامنے کی طرح ۱۲ سے ۱۳ تک سائیڈ

کی گولائی بنا کر ۱۴ سے ۱۵ تک گھیرے کی گولائی بناؤ ۔

اب ۸ سے ۱۷ تک پون انچ لے کر نشان ۱۷ لگاؤ اور ۲ سے نیچے کی طرف چھ انچ کے فاصلے پر نشان ۱۸ لگاؤ۔ ۱۷ کو ۱۸ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ اور گلے کی گولائی کی لکیر پر نشان ۱۹ معلوم کرو ۔

کپڑے کو ۱۶ سے ۱۹ تک ۔ ۱۹ سے ۱۷ تک ۔ ۱۷ سے لے کر ۸ میں سے ہوتے ہوئے ۱۰ تک کاٹو اور ۱۰ سے آگے مونڈھے کی گولائی کے ساتھ ساتھ نشان ۱۲ تک اور ۱۲ سے ۱۳ تک سائیڈ کی گولائی کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹو اور ۱۴ سے ۱۵ تک گھیرے کی گولائی کاٹنے سے ٹینس کالر کی قمیض کا سامنا کٹ جاتا ہے ۔

اب نشان ۱۸ سے ۱۹ تک کپڑے کو کبھان ڈال کر اس طرح فولڈ کرو کہ کپڑے کا حصہ ۱۶ ۔ ۱۹ ۔ ۱۸ اٹھا کر ۲۰ ۔ ۱۹ ۔ ۱۸ پر رکھ دیا جاوے ۔ یہ ٹینس قمیض کے سامنے کی پہیل ہے ۔ جو کہ کوٹ کی طرح ہوتی ہے ۔

**پلیٹھ** ۔ جیسا کہ پہلے ذکر کیا جا چکا ہے کہ پیٹھ تقریباً ہر ایک قسم کی قمیض کی ایک جیسی ہوتی ہے ۔ تاہم بھی آپ کی یادداشت کو تازہ کرنے کے واسطے ایک بار پھر پیٹھ بنانے کا طریقہ مختصراً بیان کرتے ہیں ۔

نقشہ نمبر ۱۲۶ میں نشان ۱ ۔ ۲ ۔ ۳ ۔ ۴ سے گھرا ہوا کپڑا قمیض کی پیٹھ کے واسطے میانہ کر کے دکھلایا گیا ہے ۔ اس کے ڈبل کنارے ۲ ۔ ۳ کے اوپر کے سرے ۲ سے لے کر ۵ تک چھاتی کے چوبیسویں حصے ڈیڑھ انچ کے برابر ناپ کر نشان لگاؤ ۔ ۵ سے ۶ تک کالر کے ناپ کا چھٹا حصہ ۔ ۵ سے ۷ تک تیرے کے ناپ کے نصف سے پاؤ انچ زیادہ ۔




۷ سے ۹ تک چھاتی کے چوتھے حصے سے ایک انچ کم - ۱ سے ۱۰ تک کو ۷ سے ۹ تک کے برابر بناؤ - ۷ سے ۸ تک پون انچ - ۶ کو ۸ کے ساتھ ملا کر ۸ سے ۱۰ تک نقشہ کے مطابق پیٹھ کے مونڈھے کی گولائی بنا کر ملاؤ ۞

سامنے کے مطابق ۱۰ سے ۱۱ تک سائیڈ کی گولائی بناؤ اور ۱۲ سے ۱۳ تک گھیرے کی گولائی بناؤ - ۶ سے ۸ تک - ۸ سے ۱۰ تک - ۱۰ سے ۱۱ تک اور ۱۲ سے ۱۳ تک حسب معمول کپڑے کو کاٹنے سے قمیض کی پیٹھ کٹ جاتی ہے ۞

نوٹ :- یہاں ہم نے جو ٹینس کالر کی قمیض کا سامنا بنانا نقشہ نمبر ۲۶۰ کی مدد سے بتلایا ہے وہ نوکدار ٹینس کالر کی قمیض کا سامنا ہے - اب ہم ذیل میں گول ٹینس کالر کی قمیض کا سامنا بنانا بتلاتے ہیں ۞

نقشہ نمبر ۲۶۲ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے گھرا ہوا کپڑا قمیض کے سامنے کے واسطے دکھلایا گیا ہے - جس کا میانہ کیا گیا ہے - اور اس




کا کنارہ ۳-۲-۳ ڈبل کیا ہؤا ہے ۔

۲ سے ۵ تک ایک اِنچ۔

۲ سے ۶ تک ۱۶ اِنچ اور ۶ سے ۷ تک ایک اِنچ۔ ۵ کو ۷ کے ساتھ اور ۷ کو ۶ کے ساتھ سیدھی لکیریں بنا کر ملاؤ۔

۵ سے ۹ تک گلے کے ناپ کا پانچواں حصہ۔ اور ۵ سے ۸ تک کو ۲ سے ۹ تک کی نسبت ایک اِنچ بڑا بناؤ۔ ۸ کو ۹ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ اور ۸ سے ۹ تک نقشہ کے مطابق گلے کی گولائی بناؤ ۔

۵ سے ۱۰ تک تیرے کے ناپ کے نصف سے پاؤ اِنچ زیادہ۔ ۱۰ سے ۱۲ تک چھاتی کے چوتھائی سے ایک اِنچ کم اور ۱ سے ۱۳ تک بھی چھاتی کے چوتھائی سے ایک اِنچ کم ۔

۱۰ سے ۱۱ تک سوا اِنچ۔ ۹ کو ۱۱ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ اور ۱۱ سے ۱۳ تک مونڈھے کی گولائی بناؤ۔ حسب دستور ۱۳ سے ۱۴ تک سائیڈ کی گولائی اور ۱۵ سے ۱۶ تک گھیرے کو گولائی بنا کر نقشہ کو مکمل کرو ۔

۶ سے ۷ تک۔ ۷ سے ۸ تک اور ۸ سے ۹ تک جالے کی گولائی کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹ کر ۹ سے ۱۱ تک اور ۱۱ سے ۱۳ تک کپڑے کو کالر اور ۱۳ سے ۱۴ تک سائیڈ کی گولائی کے ساتھ ساتھ اور ۱۵ سے ۱۶ تک گھیرے کی گولائی کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹنے سے قمیض کا سامنا کٹ جاتا ہے ٭

ٹینس کالر کی قمیض کے سامنے اور پیٹھ کو کاٹ چکنے کے بعد اب ہم کالروں کو شروع کرتے ہیں ٭

نقشہ نمبر ۲۶۳ میں ٹینس قمیض کا سامنا اور پیٹھ جوڑ کر دکھلائے گئے ہیں۔ اس میں ۲ سے ۸ تک تو قمیض کے تیرے کے گلے کو ظاہر کیا گیا ہے۔ یعنی قمیض کے تیرے کو جب اس کی پیٹھ کے ساتھ جوڑا جاتا ہے۔ تو تیرے کی گلے کی گولائی نقشہ کے مطابق ۲ سے ۸ تک کے مطابق ہو جاتی ہے۔ اور ۸ سے ۴ تک قمیض کے سامنے کے

نقشہ نمبر ۲۶۳



گلے کی گولائی ہے۔ اور ۴ سے ۵ تک نپل کا اوپر کا سیدھا سرا۔ اب ہم نے اسی نقشہ نمبر ۲۶۳ کی مدد سے قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے




کا کنارہ ۲-۳ ڈبل کیا ہؤا ہے ۔
۲ سے ۵ تک ایک اِنچ۔
۲ سے ۶ تک ۱۶ اِنچ اور ۶
سے ۷ تک ایک اِنچ۔ ۵ کو
۷ کے ساتھ اور ۷ کو ۶ کے
ساتھ سیدھی لکیریں بنا کر ملاؤ۔
۵ سے ۹ تک گلے کے
ناپ کا پانچواں حصہ۔ اور ۵ سے
۸ تک کو ۲ سے ۹ تک کی نسبت
ایک اِنچ بڑا بناؤ۔ ۸ کو ۹ کے
ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ اور
۸ سے ۹ تک نقشہ کے مطابق گلے
کی گولائی بناؤ۔

۵ سے ۱۰ تک تیرے
کے ناپ کے نصف سے
پاؤ اِنچ زیادہ۔ ۱۰ سے ۱۲ تک
چھاتی کے چوتھائی سے ایک
اِنچ کم اور ۱ سے ۱۳ تک بھی
چھاتی کے چوتھائی سے ایک اِنچ کم۔

۱۰ سے ۱۱ تک سوا اِنچ۔ ۹ کو ۱۱ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ
اور ۱۱ سے ۱۳ تک مونڈھے کی گولائی بناؤ۔ حسب دستور ۱۳ سے ۱۴
تک سائیڈ کی گولائی اور ۱۵ سے ۱۶ تک گھیرے کو گولائی بنا کر نقشہ کو مکمل
کرو۔

۶ سے ۷ تک۔ ۷ سے ۸ تک اور ۸ سے ۹ تک جائے کی گولائی کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹ کر ۹ سے ۱۱ تک اور ۱۱ سے ۱۲ تک کپڑے کو کالو اور ۱۳ سے ۱۴ تک سائیڈ کی گولائی کے ساتھ ساتھ اور ۱۵ سے ۱۶ تک گھیرے کی گولائی کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹنے سے قمیض کا سامنا کٹ جاتا ہے ؟

ٹینس کالر کی قمیض کے سامنے اور پیٹھ کو کاٹ چکنے کے بعد اب ہم کالروں کو شروع کرتے ہیں ؟

نقشہ نمبر ۲۶۳ میں ٹینس قمیض کا سامنا اور پیٹھ جوڑ کر دکھلائے گئے ہیں۔ اس میں ۲ سے ۸ تک تو قمیض کے تیرے کے گلے کو ظاہر کیا گیا ہے۔ یعنی قمیض کے تیرے کو جب اس کی پیٹھ کے ساتھ جوڑا جاتا ہے۔ تو تیرے کی گلے کی گولائی نقشہ کے مطابق ۲ سے ۸ تک کے مطابق ہو جاتی ہے۔ اور ۸ سے ۴ تک قمیض کے سامنے کے گلے کی گولائی ہے۔ اور ۴ سے ۵ تک نیپل کا اوپر کا سیدھا سرا۔ اب ہم نے اسی نقشہ نمبر ۲۶۳ کی مدد سے قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے

نقشہ نمبر ۲۶۳

گلے کے حالیے کو ناپ ناپ کر کالر بنانا ہے +

کالر کے اوپر۔ اور نیچے کے دو حصے ہوتے ہیں۔ جیسا کہ نوکدار کالر کے بیان میں بتلایا گیا ہے۔ مگر جہاں نوکدار کالر کے دونو حصے جن کو بینڈ یا نیچے کا کالر اور کالر یا اوپر کا کالر کہتے ہیں۔ الگ الگ کاٹے جاتے ہیں۔ وہاں ٹینس کالر کے دونو حصے کاٹے تو الگ الگ نہیں جاتے بلکہ دونو کو ملا کر ایک ہی کالر کاٹا جاتا ہے۔ اور جب کالر کو قمیض کے ساتھ جوڑ دیا جاتا ہے تو پیں کے بیان کے ساتھ ساتھ کالر میں بھی بہان ڈال کر اسے دوسرا کر دیا جاتا ہے۔ ایسا کرنے سے کالر کے دو حصے ہو جاتے ہیں۔ جن کو نیچے کا حصہ اور اوپر کا حصہ کہتے ہیں۔ نیچے کا حصہ سٹینڈ (STAND) کہلاتا ہے۔ اور اوپر کا حصہ فال (FALL) کہلاتا ہے +

کالر کی چوڑائی ساڑھے تین انچ کاٹی جاتی ہے۔ جس میں سے ڈیڑھ انچ تو سٹینڈ ہوتا ہے اور دو انچ فال +

نقشہ نمبر ۲۶۳ کے مطابق ا سے ۳ تک کو ساڑھے تین انچ کے برابر بناؤ۔ یہ ساڑھے تین انچ کالر کی چوڑائی کو ظاہر کرتا ہے۔ اس میں سے ا سے ۲ تک کو ڈیڑھ انچ سٹینڈ کی چوڑائی کے برابر بناؤ +



نقشہ نمبر ۲۶۳ میں قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے حالے کی گولائیوں کو نشان ۲ سے ۸ تک۔ ۸ سے ۴ تک اور ۴ سے ۵ تک ناپو۔ ان تمام کے مجموعے سے ایک انچ زیادہ کے برابر کپڑے کا لمبا ٹکڑا لو۔ جو کہ نقشہ نمبر ۲۶۳ میں نشان ۱-۶-۱ سے ظاہر کیا گیا ہے۔ گویا ۱-۳-۴-۶ ہمارے کالر کا کپڑا ہے۔ جس کی چوڑائی

توساڑھے تین انچ کے برابر ہے - اور لمبائی قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے حاشیے کی گولائیوں کے مجموعے سے ایک انچ زیادہ کے برابر ٭

۱ سے ۶ تک کو نشان ۸ پہ دو برابر حصوں میں تقسیم کرو - اور ۴ سے ۶ تک کو نشان ۹ کی مدد سے دو برابر حصوں میں بانٹو - ۹ سے ۷ تک ایک انچ کے برابر بنا کر ۹ سے ۷ تک سیدھی لکیر بناؤ ٭

۷ سے ۸ تک نقشہ کے مطابق گولائی بنا کر ۸ سے آگے نقشہ کے مطابق اس طرح گولائی بناؤ کہ ۸ سے آگے تو سیدھی لکیرا - ۸ سے ایک سوت کے برابر اوپر کو چلی جاوے اور آخر میں جا کر نشان ۱ سے پاؤ انچ نیچے تک چلی جاوے ٭

نقشہ کے مطابق ۱ سے ۸ تک اور ۸ سے ۷ تک گول لکیروں کے ساتھ ساتھ اور ۷ سے ۴ تک سیدھی لکیر کے ساتھ ساتھ کپڑے کو کاٹنے سے کالر کٹ جاتا ہے - اور اسے جب قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے ساتھ جوڑنا ہو تو ذیل کی ترکیب سے جوڑا جاتا ہے ٭

کالر کا ۱ سے ۸ تک اور ۸ سے ۷ تک کا حصہ تو نقشہ نمبر ۲۶۳ کے ۲ سے ۸ تک اور ۸ سے ۴ تک اور ۴ سے ۵ تک جوڑا جاوے گا - اور کالر کا ۷ سے ۴ تک کا حصہ نقشہ نمبر ۲۶۲ میں ۵ سے ۶ تک ظاہر کیا گیا ہے - اور کالر کے سٹینڈ اور فال کا بچاؤ جس کو کریز CREASE کہتے ہیں نقشہ نمبر ۲۶۳ میں ۳ سے ۴ تک گولائی سے ظاہر کیا گیا ہے ٭

اب ایک قسم کے کالر کو ہم تشریح کے ساتھ سمجھا چکنے کے بعد باقی کالروں کو مختصراً بیان کرینگے ٭

نقشہ نمبر ۲۶۳ میں بغیر ہاف کے نوکدار ٹینس کالر بنا کر دکھلایا گیا ہے - اب ہم نقشہ نمبر ۲۶۴ کی مدد سے ہاف والا نوکدار ٹینس کالر بنانا

بتلاتے ہیں ۔

اس نقشہ میں سامنا اور پیٹھ نقشہ نمبر ۲۶۳ کی طرح جوڑ کر دکھلایا گیا ہے ۔

نقشہ نمبر ۲۶۴ میں ۱ سے ۳ تک کالر کی چوڑائی ۳½ انچ کے برابر لو۔ ۳ سے ۵ تک کالر کی لمبائی ہے جو کہ قمیض کے سامنے اور پیٹھ کے جامے کے مجموعے سے ایک انچ زیادہ کے برابر ہے ۔

۱ سے ۲ تک کو ڈیڑھ انچ کے برابر بناؤ جو کہ کالر کے پٹہ کی چوڑائی کو ظاہر کرتا ہے۔ اور ۱ سے ۶ تک گولائی بناؤ اور ۶ کو ۵ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ ۔

نقشہ نمبر ۲۶۴

نشان ۲ میں سے لکیر ۱-۳ پر ۲ سے ۴ تک سکوئر کرو۔ تو کالر بن جاوے گا ۔

اسی طرح نقشہ نمبر ۲۶۵ اور ۲۶۵ ا میں نوکدار ٹینس کالر بغیر ہاف کے بنا کر دکھلایا گیا ہے اور نقشہ نمبر ۲۶۶ اور ۲۶۶ ا میں ہاف والا نوکدار ٹینس کالر ۔ (نقشوں کیلئے اگلے صفحہ پر دیکھیں)

اور نقشہ نمبر ۲۶۷ اور ۲۶۷ ا میں گول ٹینس کالر بنا کر دکھلایا گیا ہے ۔ (نقشے اگلے صفحہ پر دیکھیں)

نقشہ نمبر ۲۶۵ والی قمیض کے گلے میں بٹن نہیں لگائے گئے یعنی اس کی پلیٹ پر کاج نہیں کئے گئے - بلکہ اسے ایک سازنجیر کے ساتھ بند کیا گیا ہے - جس کو انگریزی میں زپ (ZIP) کہتے ہیں - چونکہ اس کا آج کل فیشن چل پڑا ہے - لہٰذا اسے دکھلانا لازمی خیال کیا گیا ہے +

# چوتھا سبق

## کُرتے

کُرتا بھی ایک طرح کی قمیض کو کہتے ہیں - کُرتا ایک ڈھیلا ڈھالا کپڑا ہے - چونکہ بناوٹ کے لحاظ سے بالکل سادہ ہوتا ہے +
اِس کے واسطے بھی انہیں ناپوں کی ضرورت ہوتی ہے - جن کی کہ قمیض کے واسطے - لہٰذا اِن کے ناپوں کو بیان کرنے کی چنداں ضرورت نہیں +

آج کل عموماً تین قسم کے کرتے بنائے جاتے ہیں +

**اوّل بنگالی کرتے** - یہ کرتے جسم پر بالکل فِٹ ہوتے ہیں یعنی بازو پر اور جسم پر عام قمیض کی نسبت یہ کرتے تنگ بنائے جاتے ہیں - ان میں کف اور تیرہ وغیرہ نہیں لگایا جاتا - گلے کے اوپر کالر بھی نہیں لگتا بلکہ صرف ایک چھوٹی سی کپڑے کی پٹی جس کو مگزی کہتے ہیں گلے پر لگا دی جاتی ہے - چونکہ اس قسم کے کُرتے عموماً بنگالی لوگ پہنتے ہیں اسواسطے ان کو بنگالی کُرتے کہتے ہیں +

دوئم - امرتسری کُرتے - یہ کرتے بنگالی کرتے سے ذرا ڈھیلے ہوتے ہیں۔ یعنی قمیض کی طرح ڈھیلے بنائے جاتے ہیں۔ مگر ان میں بھی بنگالی کُرتے کی طرح کف۔ تیرہ اور کالر وغیرہ نہیں لگائے جاتے بلکہ گلے کے اوپر صرف گھنڈی سی لگادی جاتی ہے۔ چونکہ ایسے کُرتے عموماً لاہور اور امرتسر کے لوگ استعمال کرتے ہیں۔ اسواسطے ان کو امرتسری کرتے کہتے ہیں ؛

سوئم - کلی دار کرتے - یہ کرتے اوپر کے دونو قسم کے کُرتوں سے ڈھیلے ہوتے ہیں۔ چونکہ ان میں کلیاں جوڑ کر ان کے گھیرے کو کافی کھلا کیا جاتا ہے۔ اس واسطے ان کو کلی دار کرتے کہتے ہیں۔ یہ عموماً ململ کے بنائے جاتے ہیں۔ اور گرمیوں کے موسم میں پہنے جاتے ہیں ؛

اب ہم ذیل میں ان میں سے ہرایک قسم کے کرتوں کے واسطے کپڑا معلوم کرنے اور بنانے کا طریقہ بتلاتے ہیں ؛

## ۱- بنگالی کرتے

ان پہ بارہ گرہ عرض کا بغیر لکیر والا کپڑا کُرتے کی لمبائی کے دوگنے سے ۱۴ گرہ زیادہ لگتا ہے۔ دو لمبائیاں تو سامنا اور پیٹھ بنانے کے کام آتی ہیں۔ باقی ۱۴ گرہ کپڑا آستینوں اور جیب وغیرہ کے کام آتا ہے ؛

سامنا - نقشہ نمبر ۲۶۸ - قمیضوں کی طرح کُرتے کی ایک لمبائی کے برابر کپڑا لے کر اُس کا میانہ کرکے نقشہ نمبر ۲۶۸ میں اُسے نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے ؛

۲ سے ۹ تک ایک انچ۔ قمیضوں میں یہ فاصلہ ڈیڑھ انچ لیتے آئے ہیں ؛




۲ سے ۵ تک بارہ اِنچ۔ قمیضوں میں یہ فاصلہ تقریباً ۱۶ اِنچ لیتے آئے ہیں ۔

۹ سے ۱۰ تک گلے کا چھٹا حصہ۔ ۹ سے ۱۱ تک نمبر ۲ کے نصف سے پاؤ اِنچ زیادہ۔ ۱۱ سے ۱۳ تک چھاتی کے چوتھائی سے ایک اِنچ کم۔ ۱ سے ۱۵ تک بھی چھاتی کے چوتھائی سے ایک اِنچ کم۔ ۱۱ سے ۱۲ تک ایک اِنچ۔ ۱۵ سے ۱۴ تک ڈیڑھ اِنچ۔ اور ۴ سے ۱۶ تک لمبائی کا تیسرا حصہ۔ نقشہ کے مطابق ۱۰ سے ۸ تک گلے کی گولائی بناؤ۔ ۱۰ سے ۱۲ تک کندھے کی لکیر لگاؤ۔ ۱۲ ۱۴ تک مونڈھے کی گولائی اور ۱۴ سے ۱۶ تک سائیڈ کی گولائی بناؤ ۔

نوٹ:- کرتے کا گھیرا گول نہیں بنایا جاتا لہٰذا اِسے نشان ۴ پر گول کرنے کی ضرورت نہیں۔

پلیٹ - پیٹھ کے واسطے بھی سامنے کی طرح کرتے کی لمبائی کے برابر کپڑا لے کر اُس کا میانہ کرو ۔

نقشہ نمبر ۲۶۹ - ۲ سے ۵ تک گلے کا پانچواں حصہ - ۲ سے ۶ تک تیرے کے ناپ کے نصف سے پاؤ انچ زیادہ - ۶ سے ۷ تک پون انچ ۔




۵ کو ۷ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر کندھا بناؤ اور سامنے کی طرح موونڈھے اور سائیڈ کی گولائی بنا کر نقشہ کو مکمل کرو ۔

قمیض کی پیٹھ میں تیرے سے نیچے پلیٹ بنائی جاتی ہے مگر کرتے میں اس قسم کی پلیٹ نہیں ہوتی - اسواسطے ۲ سے ۵ تک صرف گلے کا پانچواں حصہ لیا ہے - اس سے پہلے پلیٹ وغیرہ کے واسطے کچھ نہیں لیا ۔

آستین - اس کے واسطے آستین کی لمبائی سے ایک گرہ زیادہ کپڑا لے کر اسے نقشہ نمبر ۲۷۰ میں نشان ۱ - ۲ - ۵ - ۹ سے ظاہر کرو - (نقشہ نمبر ۲۷۰ اگلے صفحہ پر دیکھیں) ۱ - ۲ تو اس کی لمبائی کو ظاہر کرتا ہے اور ۲ - ۵ چوڑائی کو ۔

لکیر ۲ - ۱۲ کی مدد سے اس کپڑے کا میانہ کرو - تو اس کی شکل




۱۲-۳-۵-۹ ہوجاوے گی ۔

پھر لکیر ۴-۱۱ سے اس میانہ کٹے ہوئے کپڑے کا دوبارہ میانہ کرو۔ تو اُس کی شکل ۱۱-۴-۵-۹ کی سی ہوجاوے گی ۔

نشان ۱۴ پر لکیر ۴-۵ کے دو برابر حصے کرو۔ اور اس کے ساتھ ٹکڑا ۵-۶-۸ تکونی شکل کا اور شامل کرو تاکہ بغل یعنی مونڈھے پر آستین ضرورت کے مطابق کھلی بنائی جا سکے ۔

۴ سے ۱۳ تک چھاتی کے بارھویں حصے سے نصف انچ کم - ۱۳ سے ۷ تک لکیر ۷-۱۱ پر سکوڑ کرو ۔

۱۴ کو ۷ کے ساتھ گولائی میں ملاؤ۔ ۱۱ سے ۱۰ تک آستین کی موہری کی چوڑائی کے نصف سے ۱/۲ انچ زیادہ ٭
(موہری کی چوڑائی گاہک کے حسبِ منشا کم و بیش ہوتی ہے)
۸ کو ۱۰ سے ملا کر آستین کا نقشہ مکمل کرو ٭
نوٹ:- چونکہ آستین کہنی سے نیچے بالکل فٹ ہوتی ہے۔ اس واسطے اس میں بٹن ٹیک بنا کر کاج اور بٹن لگائے جاتے ہیں۔ جو کہ نقشہ میں نو دکھلائے گئے ہیں ٭

# ۲- امرتسری کرتے

یہ کرتے باقی ہر لحاظ سے تو بنگالی کرتوں کی طرح بنائے جاتے ہیں۔ مگر اس کی آستین بنگالی کرتے سے ذرا ڈھیلی ہوتی ہے۔ یعنی جہاں بنگالی کرتے بالکل فٹ بنائے جاتے ہیں۔ وہاں امرتسری کرتے کے بازو نسبتاً ڈھیلے ہوتے ہیں۔ اس واسطے ان کے آگے کاج بٹن نہیں بنائے جاتے بلکہ گاہک کے حسب منشاء یہ ڈھیلے بنا دیئے جاتے ہیں ٭
آستین بنانا نقشہ نمبر ۲۷ میں دکھلایا گیا ہے۔ اس کا طریقہ بالکل نقشہ نمبر ۲۷ کی طرح ہے۔ فرق صرف آستین کی موہری میں ہے۔ جو کہ کھلی ہوتی ہے۔ لہذا اس کی تشریح کرنے کی ضرورت نہیں ٭

(نقشہ نمبر ۲۷ اگلے صفحہ پر دیکھیں)




نقشہ نمبر ۲۷

# ۳- کلی دار کرتے

ایسے کرتے عموماً ململ کے بنائے جاتے ہیں۔ جس کا عرض سوا گز ہوتا ہے۔ ان پر کپڑا کرتے کی لمبائی کے دو گنے کے برابر لگتا ہے۔

کل کپڑے میں سے سامنے اور پیٹھ کیواسطے آٹھ گرہ چوڑا ٹکڑا کپڑے کی کل لمبائی کے برابر کاٹ لو۔ یہ آٹھ گرہ۔ جو سامنے اور پیٹھ کی چوڑائی کے واسطے لیا گیا ہے۔ چھاتی کے ناپ کے نصف کے برابر ہوتا ہے۔

قمیصوں کی طرح اس کا میانہ کر کے اِسے ڈبل کرو اور نقشہ نمبر ۲۷۸ میں
اِسے نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کرو ؛

اب باقی ہمارے پاس لمبائی کے ناپ
سے دو گنا کپڑا ہے۔ جس کا عرض اصل کپڑے
کے عرض سوا گز سے آٹھ گرہ کم گویا بارہ گرہ
کے برابر ہے۔ اس میں کرتے کی لمبائی
سے ۴ گرہ کم کے برابر ٹکڑا کاٹ کر اس کا
میانہ کرو۔ تو اس کی چوڑائی تو ۶ گرہ رہ جاویگی
اور لمبائی کرتے کی لمبائی کے ناپ سے
۲ گرہ کم۔ اس طرح سے میانہ کیا ہؤا کپڑا
نقشہ نمبر ۲۷۳ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے
ظاہر کیا گیا ہے ؛ (نقشہ نمبر ۲۷۳ اگلے صفحہ
پر دیکھیں)

نقشہ نمبر ۲۷۲

۲ سے ۵ تک تین انچ - اور ۴ سے
۶ تک بھی تین انچ - کپڑے کو ۵ سے ۶ تک
کاٹ کر اس کے دو برابر ٹکڑے کر کے اِن
کو ایک دوسرے کے اوپر رکھو اور بمطابق
نقشہ نمبر ۲۷۳ نشان ۲-۵-۶-۳ سے
ظاہر کرو - اس کا لمبائی کا کنارہ ۲-۳ تو
سیدھا ہے اور ۵-۶ ترچھا ؛

اب نقشہ نمبر ۲۷۴ میں سامنے اور
پیٹھ کے نقشہ نمبر ۲۷۲ والے کپڑے کو نشان ۱-۲-۳-۴ سے
ظاہر کرو - اور اس میں ۱ سے ۵ تک کو چار گرہ یا مونڈھے کی چوڑائی

کے برابر بناؤ ۔




اور نقشہ نمبر ۲۷۳ والے کپڑے کو اس کے ساتھ اس طرح جوڑ دو کہ نقشہ نمبر ۲۷۳ کے کپڑے کا ترچھا کنارہ ۵ - ۶ تو اس کے کنارہ ۵ - ۴ کے ساتھ

ہٹتا ہوا ۱۰ تک چلا جائے۔ جیسا کہ نقشہ میں دکھلایا گیا ہے۔ اور نقشہ نمبر ۲۷۳ کا کنارہ ۲۔۳ اس نقشہ میں نشان ۸۔۷ سے ظاہر کیا گیا ہے ؛

لکیر ۳۔۴ کو آگے کی طرف ۹ تک بڑھا کر ۴ سے ۹ تک کپڑے کو کاٹو۔ اور ۲ سے ۱۰ تک کو گلے کے ناپ کے پانچویں حصے کے برابر بنا کر ۱۰ سے ۱۱ تک گلے کی گولائی بناؤ ؛

جیسا کہ پہلے بیان کیا جا چکا ہے کہ اس نقشہ کا کپڑا ۱۔۲۔۳۔۴ سامنے اور پیٹھ کے واسطے میانہ کمر کے ڈبل کیا گیا تھا۔ گویا یہ ٹکڑا سامنا اور پیٹھ دونو کے واسطے ہے۔ اس کے اوپر کے حصے کو ۱۱ سے ۱۰ تک گول لکیر کے ساتھ ساتھ اور ۱۰ سے ۲ تک سیدھی لکیر کے ساتھ ساتھ کاٹ دو۔ اور نیچے کا حصہ جیسے کا تیسا رہنے دو۔ ایسا کرنے سے ہمارے کرتے کا سامنا اور پیٹھ کٹ جاوے گی ؛

اب ہم آستین بنانے کا طریقہ بتلاتے ہیں ؛

آستین ۔ اس کے واسطے بارہ گرہ عرض کا جو باقی کپڑا ہے۔ اس میں سے ایک گز کاٹ لو۔ اور اسے نقشہ نمبر ۲۷۵ میں نشان ۱۔۲۔۳۔۴ سے ظاہر کرو۔ ۱۔۲ اور ۴۔۳ تو کپڑے کی چوڑائی ۱۲ گرہ کو ظاہر کرتے ہیں۔ اور ۱۔۴ اور ۲۔۳ کپڑے کی لمبائی ایک گز کو۔ لکیر ۵۔۶ پر بھان ڈال کر کپڑے کی لمبائی کے دو ٹکڑے کر دیعنی اسے دوہرا کرو ایسا کرنے سے کپڑا نشان ۵۔۶۔۳۔۴ پر سے اٹھا کر نشان ۵۔۶۔ ۲۔۱ پر رکھ دیا جاوے گا ؛

اسی طرح پھر اس کی لمبائی کے بیچوں بیچ لکیر ۷۔۸ پر بھان ڈال کر اس دوہرے کٹے کپڑے کو پھر دوہرا کرو۔ سہ پرا ایسا کرنے




سے ہمارا کپڑا چوہرا ہو جاوے گا - اور اُس کی شکل ۱ - ۲ - ۸ - ۷ کی سی ہو جاوے گی ؞

اس کے مونڈھے کے ساتھ ایک تکونی شکل کی بغل لگا کر آستین کو مکمل کرو - یہ بغل کا ٹکڑا اس نقشہ میں نشان ۱۰ - ۹ - ۲ سے ظاہر کیا گیا ہے ؞

# پانچواں سبق

## جمپر و فراک

### ۱- جمپر

جمپر بھی ایک قسم کی زنانہ قمیض ہے - یا فیشن جدید کے مطابق زنانہ قمیض کا نام جمپر ہے - اس کے واسطے ناپ تقریباً وہی ہوتے ہیں جو کہ قمیض کے واسطے - لہذا ان کے دوبارہ لکھنے کی ضرورت نہیں - کپڑا بھی ان کے واسطے تقریباً قمیض کی طرح معلوم کیا جاتا ہے گویا اگر آپ نے قمیضوں کے واسطے کپڑا معلوم کرنا اچھی طرح سیکھ لیا ہے اور تجربہ حاصل کر لیا ہے تو آپ کو جمپر وغیرہ کے واسطے کپڑا معلوم کرنے میں کسی قسم کی دقت نہ ہوگی +

جمپر میں کسی قسم کا تیرا وغیرہ نہیں لگایا جاتا - جمپر عموماً آدھی بازو والے بنائے جاتے ہیں جو کہ کہنی سے نیچے - کہنی تک یا اس سے اوپر تک گاہک کی حسب ہدایات بنائے جاتے ہیں - مگر اس سے یہ مطلب نہیں نکالنا کہ ان کے سارے بازو بالکل نہیں ہوتے +

اس کے سامنے میں پلیٹ اور بٹن ٹیک قمیض کی طرح نہیں بنائے جاتے بلکہ عموماً اس کے کندھے پر پیچ بٹن لگائے جاتے ہیں ہاں نوٹ کالر کے جمپروں میں بٹن کندھے پر نہیں ہو سکتے

بلکہ سامنے میں ہی بیچ بٹن لگائے جاتے ہیں۔ ان میں کسی قسم کے کاج بٹن نہیں لگائے جاتے ۔

اس کی پیٹھ میں پلیٹ ہوتا ہے۔ اُس کے مقابلہ میں اس کے سامنے میں کندھوں سے نیچے پلیٹ بنائے جاتے ہیں ۔

جمپروں کو اگر دھوتی کے واسطے بنانے ہوں تو جمپر کہتے ہیں اگر ساڑھی کے واسطے بنانے ہوں تو ساڑھی جمپر یا بلوز کہتے ہیں۔ اور اگر سلوار کے واسطے بنانے ہوں تو فینسی قمیض کہتے ہیں۔ گویا ساڑھی کا جمپر جو کہ ایک طرح کی جیکٹ ہوتی ہے اور لمبائی میں ان سب سے کم ہوتا ہے۔ بلوز کہلاتا ہے۔ اور دھوتی کا جمپر جو کہ ساڑھی جمپر یا بلوز سے قدرے لمبا ہوتا ہے۔ اُسے صرف جمپر ہی کہتے ہیں۔ اور اُس جمپر کو جو کہ سلوار کے ساتھ پہنا جاتا ہے اور جس کی لمبائی عموماً گھٹنوں تک ہوتی ہے۔ دوسرے الفاظ میں جو ایک طرح کی زنانہ قمیض ہوتی ہے۔ فینسی قمیض کہتے ہیں ۔

ان سب کے بنانے کا طریقہ ایک ہی ہے اور فرق صرف لمبائی میں ہی ہوتا ہے۔ ہاں فینسی قمیض کا گھیرا جہاں قمیض کے گھیرے کے برابر ہوتا ہے۔ وہاں دھوتی کے جمپر کا گھیرہ اُس سے تین یا چار انچ کم اور بلوز کا گھیرا قمیض سے دو گرہ کم ہوتا ہے ۔

ان کے سائیز کے اختلافوں کے علاوہ باقی فیشن کے لحاظ سے اُن کے گلے اور کالروں کی بناوٹ میں فرق ہوتا ہے۔ لہذا ہم آپ کو چند ایک قسم کے گلے کاٹنے کا طریقہ بتلاتے ہیں۔ باقی آپ ان کی ہی مدد سے اور اپنے تجربہ سے خود بخود ہر قسم کے جمپر سیکھیں ۔

ناپ۔ لمبائی ۴۰ انچ چھاتی ۳۴ انچ۔ کمر ۳۰ انچ۔ گلا ۱۳ انچ اور




آستین ۱/۲ ۱۲ انچ +

نقشہ نمبر ۲۷۶ میں جمپر کے سامنے کے واسطے بارہ گرہ چوڑا کپڑا جس کی لمبائی جمپر کی لمبائی ۴۰ انچ سے اڑھائی انچ زیادہ ۱/۲ ۴۲ انچ کے برابر ہے میانہ کرکے نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے - اسے لمبائی سے ۱/۲ ۲ انچ زیادہ لمبا اس واسطے بنایا ہے کہ اس کے گھیرے کے نیچے اسے دو انچ کے قریب اندر کو موڑا جاتا ہے اور باقی نصف انچ سلائیوں کے واسطے زیادہ لیا گیا ہے +

۲ سے ۵ تک گلے کا پانچواں حصہ اور ۲ سے ۷ تک بھی گلے کا پانچواں حصہ۔ ۵ کو ۷ سے ملا کر کپڑے کو ۷ سے ۵ تک کاٹ دو +

۲ سے ۸ تک چھاتی کے چوتھائی سے نصف انچ زیادہ - ۸ سے ۹ تک سوا انچ - ۸ سے

۱۰ تک چھاتی کے چوتھے حصے سے ایک اِنچ کم - ۱۰ سے ۱۲ تک اڑھائی اِنچ - ۵ سے ۹ تک سیدھی لکیر بناؤ اور ۹ سے ۱۲ تک سامنے کے مونڈھے کی گولائی بناؤ ÷

۲ سے ۱۷ تک تقریباً ۱۶ اِنچ - ۱۷ سے ۱۴ تک کمر کے ناپ کے چوتھے حصے سے دو اِنچ زیادہ - ۱۲ کو ۱۴ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ اور ۱۴ سے ۱۳ تک سیدھی لکیر بناؤ ÷

کپڑے کو ۵ سے ۹ تک - ۹ سے ۱۲ تک - ۱۲ سے ۱۴ تک اور ۱۴ سے ۱۳ تک کاٹو تو سامنا کٹ جاتا ہے - سامنے کے کندھے ۵ - ۹ میں سے نشان ۱۶ پر ڈاٹ نکالو اور کمر کی لکیر ۱۴ - ۱۷ پر نشان ۱۵ میں سے ڈاٹ نکالو ÷

۷ سے ۶ تک چار اِنچ لے کر ۵ کو ۶ کے ساتھ ملاؤ اور اس لکیر پر کپڑے میں بجان ڈال کر ٹینس کالر کی قمیض کی طرح اس کی نپیل ۵ - ۷ - ۶ کو اُلٹا کر بجان ڈالو - تو نشان ۷ نشان ۸ پر چلا جاوے گا ÷

مونڈھے کی چھانٹ میں سے نقشہ کے مطابق کالر کا لوٹ نقشہ ل کے مطابق ٹائی کاٹ کر سامنے کو مکمل کر دو - یہ جمپر جس کا سامنا بنانا بتلایا گیا ہے وہ کوٹ کالر کا ہے ÷

نقشہ ل

پیٹھ - اس کی پیٹھ کے واسطے بھی سامنے کی طرح کپڑا لے کر اس کا میانہ کر کے نقشہ نمبر ۲۷ میں اسے نشان ۱ - ۲ - ۳ - ۴ سے ظاہر کیا گیا ہے ÷

(نقشہ نمبر ۲۷ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۲ سے ۵ تک ڈیڑھ اِنچ پیٹھ کی پلیٹ کے واسطے - ۲ سے ۶ تک تقریباً ۶ اِنچ لمبی پلیٹ بناؤ - ۵ سے ۹ تک گلے کا پانچواں حصہ اور ۵ سے ۱۰ تک چھاتی کے ناپ کے چوتھائی سے نصف اِنچ زیادہ




۱۰ سے ۱۱ تک سوا انچ اور
۱۰ سے ۱۲ تک چھاتی کے
چوتھائی سے ایک انچ کم +
۲ سے ۱۶ تک کو ۱۰ سے
۱۲ تک کے برابر بنا کر ۱۶ کو
۱۲ سے ملا کر ۱۲ تک بڑھاؤ
تاکہ ۱۲ سے ۱۳ تک اڑھائی
انچ کے برابر بنے - ۵ سے
۸ تک پون انچ - ۸ سے ۹
تک پیٹھ کی گلے کی گولائی بناؤ
اور ۹ سے ۱۱ تک سیدھی لکیر بنا
کر ۱۱ سے ۱۳ تک مونڈھے کی
گولائی بناؤ +

۱۵ سے ۱۴ تک کمر کے
ناپ کے چوتھائی سے ڈیڑھ
انچ زیادہ بنا کر ۱۳ کو ۱۴ سے
ملاؤ اور ۱۴ کو ۱۷ سے ملاؤ -
خیال رہے کہ نشان ۵ نشان
۲ سے تقریباً ۱/۲ انچ نیچے کو
ہے جو کہ نقشہ نمبر ۲۷۶ کے
نشان ۲ سے ۱۷ تک کے
برابر ہے +
کپڑے کو ۲ سے ۷ کر ۸ میں سے ہوتے ہوئے ۹ تک - ۹




نقشہ نمبر ۲۷۹

سے ۱۱ تک ۱۰ سے ۱۳ تک ۱۳ سے ۱۴ تک اور ۱۲ سے ۱۴ تک کاٹنے سے جمپر کی پیٹھ کٹ جاتی ہے ٭

نوٹ :- جیسا کہ پہلے ذکر کیا جا چکا ہے - پیٹھ ہر ایک جمپر کی ایک جیسی ہوتی ہے لہٰذا ہم دوسری قسموں کے جمپروں کا طریقہ بتلاتے وقت اُن کی پیٹھ کا ذکر نہیں کریں گے اور ہر ایک کی پیٹھ کو آپ نقشہ نمبر ۲۷ کی طرح کاٹ لیا کریں ٭

نقشہ نمبر ۲۷۸ میں آدھی آستین والی قمیض کی طرح جمپر کی آستین کاٹ کر دکھلائی گئی ہے - اب ہم باقی جمپروں کا صرف سامنا ہی بنانا بتلائیں گے ٭

نقشہ نمبر ۲۷۹ - ۲ سے ۵ تک گلے کا پانچواں حصہ - ۲ سے ۱۰ تک چھاتی کے چوتھائی سے نصف انچ زیادہ - ۲ سے ۶ تک چھ انچ - ۵ کو ۶ سے

ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ۔ ۱۰ سے ۱۱ تک سوا انچ لے کر ۵ سے ۱۱ تک سیدھی لکیر بناؤ۔ ۲ سے ۷ تک چھاتی کے چوتھائی سے ایک انچ کم۔ ۷ سے ۸ تک کو ۲ سے ۱۰ تک کے برابر بناؤ۔ ۸ سے ۹ تک اڑھائی انچ۔ ۱۱ سے ۹ تک مونڈھے کی گولائی بناؤ۔ ۲ سے ۱۳ تک ۱۶ انچ کمر کی لکیر معلوم کرنے کے واسطے۔ ۱۳ سے ۱۴ تک کمر کے چوتھے حصے سے دو انچ زیادہ۔ ۹ کو ۱۴ کے ساتھ سیدھی لکیر بنا کر ملاؤ ؞

اور ۱۴ سے ۱۵ تک بھی سیدھی لکیر بناؤ۔ نشان ۱۲ پر کندھے میں بائیس چینٹ بناؤ ؞

مونڈھے کی چھانٹ میں سے نقشے کے مطابق ٹائی کے دو ٹکڑے نکال کر سامنے کو مکمل کرو۔ یہ سامنا V گلے والے جمپر کا ہے ؞

نقشہ نمبر ۸۲ میں نگڑی والا جمپر بنا کر دکھلایا گیا ہے۔ نگڑی سے مراد قمیض میں کسی دوسرے رنگ کے کپڑے کی باریک دھجی بنا کر مختلف قسم کی گولائیاں کاٹ کر اسے سی دینا ہے (نقشہ اگلے صفحہ پر)

۲ سے ۷ تک چھ انچ۔ ۲ سے ۸ تک گلے کا پانچواں حصہ۔ ۸ سے ۱۴ تک چھ انچ کندھے کی لمبائی کے واسطے جو کہ چھاتی کے ناپ کے چھٹے حصے سے نصف انچ زیادہ کے برابر ہوتا ہے۔ ۱۴ سے ۱۵ تک تین انچ۔ نقشہ کے مطابق ۱۵ سے ۱۶ تک اور ۱۶ سے ۱۷ تک گولائیاں بناؤ۔ انہی گولائیوں کے ساتھ ساتھ نگڑی لگا کر ان کو تیار کیا جاتا ہے ؞

اسی طرح دیگر قسم کے نگڑی والے جمپر بنائے جاتے ہیں۔ ان میں صرف نگڑی کے واسطے گولائیوں میں فرق ہوتا ہے۔ سو گولائیاں ایسے طریقے سے بنانا چاہئے کہ دیکھنے میں فینسی یعنی خوبصورت معلوم ہوں ؞




نقشہ نمبر ۲۸۱ میں ڈبل بریسٹ کوٹ کالر کا جمپر بنا کر دکھلایا گیا

ہے - ۲ سے ۷ تک دو اِنچ ڈبل بریسٹ کے واسطے - ۷ سے ۹ تک گلے کا پانچواں حصہ - ۲ سے ۱۰ تک دو اِنچ - ۱۰ سے ۹ تک گلے کی گولائی بناؤ - ۲ سے ۱۱ تک سات اِنچ اور ۹ سے ۸ تک پون اِنچ لے کر ۸ کو ۱۱ سے ملا کر ۱۲ تک بڑھاؤ تاکہ ۱۱ سے ۱۲ تک ۲ اِنچ کے برابر بنے یہ دو اِنچ بھی ڈبل بریسٹ کے برابر لئے گئے ہیں ؂

۲ سے ۶ تک ۱۶ اِنچ کمر کی لکیر کے واسطے - ۶ سے ۲۰ تک دو اِنچ لے کر ۱۲ کو ۲۰ کے ساتھ ملاؤ - حسب معمول کندھے - مونڈھے اور سائیڈ کو بنا کر سامنے کا نقشہ مکمل کرو ؂

نقشہ نمبر ج

نقشہ نمبر ج کے مطابق کالر بنا کر اس کے ساتھ اس طرح لگایا جاتا ہے - جیسا کہ نقطوں والی لکیروں سے ظاہر کیا گیا ہے ؂

**نقشہ نمبر ۲۸۲** میں قمیض کی طرح جمپر کی ساری آستین

۱ ۶ ۲
۵
نقشہ نمبر ۲۸۲
نقشہ ب
۴ ۳

بنا کر دکھلائی گئی ہے - جس کے اندر نقشہ نمبر ب کی مدد سے ساری آستین کے کف بنانا بتلایا ہے - جو کہ تقریباً نوکدار کالر والی قمیض کے کالر کے اوپر کے حصے کی طرح ہوتے ہیں - ان کفوں کو آستین کے ساتھ جوڑ کر بھی دکھلایا گیا ہے ؂




نقشہ نمبر ۲۸۳

**نقشہ نمبر ۲۸۳ میں**
نگڑی والا جمپر بنانا بتلایا گیا
ہے - جس میں ۵ سے ۲۶
تک اور ۲۶ سے ۹ تک کاٹ
کر نگڑی لگائی گئی ہے - گلا
۲ا کی طرح ہے - اس کا گھیرا
گول ہے اور گھیرے میں
نگڑی لگائی جاوے گی ۔

**نقشہ نمبر ۲۸۴ میں**
بیڈنگ والا جمپر بتلایا گیا ہے
(نقشہ کے لئے اگلے صفحہ پہ
دیکھیں) جسکا گلا تو گول اور
ٹیڑھا ہے - اور ۱۶ سے
۷ تک نقشہ کے مطابق مختلف
قسم کی گولائیوں میں بیڈنگ
کے واسطے کڑو بنائے گئے
ہیں - ان گولائیوں کے ساتھ
ساتھ بیڈنگ کر کے ان کو
جوڑا جاوے گا ۔

**نقشہ نمبر ۲۸۵ میں**
بھی بیڈنگ والا گلا بنانا بتلایا
ہے - (نقشہ کے لئے اگلے
صفحہ پہ دیکھیں) جس کا گلا تو ۵ سے ۶ تک پان کی طرح بنایا گیا ہے اور




ہیڈ ٹنگ کے واسطے کرڈ ۱۷ سے ۸ تک مختلف قسم کی گولائیوں ہیں

بنا کر ملایا گیا ہے ؞

نوٹ :- نقشہ نمبر ۲۸۴ اور ۲۸۵ کی مدد سے آپ اور کئی قسم کے بیڈنگ والے گلے خود بخود بنا سکتے ہیں ؞

نقشہ نمبر ۲۸۶ اور ۲۸۷ میں جمپروں کی آدھی آستینیں بنا کر دکھلائی گئی ہیں۔ جن کی موہریوں کے آگے مختلف قسم کے کٹاؤ

نقشہ نمبر ۲۸۷

نقشہ نمبر ۲۸۶

یعنی کرؤ ہیں۔ جب گاہک بازو کی موہریاں کٹاؤ دار بنوانا چاہتا ہو تو آپ گاہک کی مرضی کے مطابق نقشہ نمبر ۲۸۶ اور ۲۸۷ کی مدد سے مختلف قسم کے کٹاؤ دار آستین کاٹ سکتے ہیں ؞

نقشہ نمبر ۲۸۸ میں بھی نگزی والا جمپر کاٹ کر دکھلایا گیا ہے۔ (نقشہ نمبر ۲۸۸ اگلے صفحہ پر دیکھیں)۔ اس میں ۵ سے ۶ تک تو حالہ کاٹا گیا ہے اور ۶ سے ۱۵ تک کپڑے کو کاٹ کر اس کے نچلے حصے میں نشان ۵، ۱۵ پر بموجب نقشہ کے پلیٹ بناؤ۔ ایسا کرنے سے نچلے حصے کی لکیر ۶-۱۵ ذرا اوپر کو چلی جاوے گی۔ جیسا کہ نقطوں سے ظاہر کیا گیا ہے۔ ۱۵ سے ۱۳ تک اور ۶ سے ۱۵ تک نگزی لگائی جاوے گی ؞

نقشہ نمبر ۲۸۹ میں سامنے کا صرف کندھا مونڈھا اور سائیڈ دوسرے جمپروں کے سامنے کی طرح کاٹا گیا ہے۔ اس کے گلے




اور حاسے نقشہ نمبر ۲۹۰-۲۹۱ اور ۲۹۲ کے مطابق الگ کاغذ کے










کاٹ کر سامنے میں سے کاٹے جاتے ہیں یعنی نقشہ نمبر ۲۹۰ تا ۲۹۲
کی مدد سے بیڈنگ والے مختلف قسم کے گلے کاٹنا بتلایا گیا ہے ۔
اس طرح جس قسم کے بھی مختلف کٹاؤ والے گلے کاٹنا ہو کاغذ کے کاٹ
کر اُن کی مدد سے سامنا کاٹنا چاہیئے ۔ باقی ہر طرح سے سامنا ہر ایک
کے واسطے نقشہ نمبر ۲۸۹ کی طرح ہوگا ۔

نقشہ نمبر ۲۹۳ میں پگڑی والا گلا بنانا بتلایا ہے ۔ ۲ سے ۵ تک
حسب معمول حالہ بناؤ ۔ ۵ سے ۸ تک کندھا ۔ ۸ سے ۱۰ تک مونڈھا اور
۱۰ سے ۱۲ تک اور ۱۳ سے ۱۴ تک سائیڈ بناؤ ۔

(نقشہ نمبر ۲۹۳ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۲ سے ۶ تک جانے کی لمبائی بنا کر ۵ کو ۶ سے ملاؤ اور ۶ سے ۱۳
تک نقشہ کے مطابق گولائیاں بناؤ اور سامنے کو ۶ سے ۱۳ تک مختلف
گولائیوں کے ساتھ ساتھ کاٹ کر اِن میں پگڑی لگائی جاتی ہے ۔

نوٹ :۔ نقشہ نمبر ۲۷۶ سے لے کر ۲۹۳ تک جتنے بھی جمپر
بنانے بتلائے گئے ہیں وہ سب کے سب سلوار کے ساتھ پہننے کے
جمپر ہیں ۔ یعنی یہ لمبے جمپر ہیں ۔ جو کہ سلوار کے ساتھ پہنے جاتے ہیں ۔




ان کو جیسا کہ پہلے ذکر کیا گیا ہے۔ فینسی قمیض بھی کہتے ہیں اب ہم اس سے آگے ساڑھی جمپر یعنی بلوز اور دھوتی کے جمپر بنانا بتلاتے ہیں۔

نقشہ نمبر ۲۹۴ میں پان گلے والا بلوز بنانا بتلایا ہے۔

نقشہ نمبر ۲۹۵ میں 7 گلے والا ساڑی جمپر بنانا بتلایا گیا ہے




اور نقشہ نمبر ۲۹۶ میں گول گلے والا بلوز بنا کر دکھلایا گیا ہے ۔
نقشہ نمبر ۲۹۷ میں تکڑی والا ساڑھی جمپر بنا کر دکھلایا گیا ہے جس

میں ۱ سے ۲ تک مگزی لگائی جاوے گی اور ۲ سے ۳ تک بھی مگزی لگائی جاوے گی +

نوٹ :- جن جمپروں - بلوزوں اور فینسی قمیضوں کے گلے بیڈنگ یا مگزی کے بنائے جاتے ہیں۔ ان کے بازو کی موہریاں اور سامنے اور پیٹھ کے گھیرے بھی ان کے گلے کے مطابق بیڈنگ یا مگزی کے بنائے جاتے ہیں +

ہر قسم کے جمپر ختم کرنے کے بعد اب ہم فراک بنانا بتلاتے ہیں۔

# ۲- فراک

**ناپ** - فراک کے واسطے مندرجہ ذیل پانچ ناپوں کی ضرورت ہوتی ہے :-

۱- باڈی کی لمبائی + ۲- فراک کی کل لمبائی + ۳- آستین + ۴- تیرہ + اور ۵- چھاتی +

**ناپ لینے کا طریقہ** :- مندرجہ بالا پانچوں ناپ ذیل کے طریقے سے معلوم کئے جاتے ہیں :-

۱- شکل نمبر ۹۱ میں بچے کے فراک کی باڈی کی لمبائی کا ناپ لینا بتلایا گیا ہے جو کہ نشان ۱- سے ۲ تک ہے + (شکل اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۲- شکل نمبر ۹۲ میں فراک کی کل لمبائی کا ناپ ۱- سے ۲ تک لے کر بتلایا گیا ہے + (شکل اگلے صفحہ پر دیکھیں)

۳- شکل نمبر ۹۳ میں فراک کی آستین کا ناپ لینا بتلایا ہے +

شکل نمبر ۹۳ صفحہ ۱۵۵ پر دیکھیں




۴- شکل نمبر ۹۴ میں فراک کا تیرہ ۱ سے ۲ تک معلوم کیا گیا ہے +

اور ۵- شکل نمبر ۹۵ میں "چھاتی" کا ناپ لینا بتلایا ہے +

(شکل نمبر ۹۵ صفحہ ۱۵۶ پر)



شکل نمبر ۹۴
شکل نمبر ۹۳
(نوٹ)
آٹھ آنے کے ٹکٹ بھیج کر لیڈی اینڈ جنٹلمین فیشن بک جدید حاصل
کریں ٭
درزی گھر لاہور




شکل نمبر ۹۵

فراکوں کو ہم چند ایک شکلوں کی مدد سے واضح کر کے اُن میں سے ہر ایک کے بنانے کا طریقہ ساتھ ساتھ بتلاتے ہیں +

شکل نمبر ۹۶ میں ایک بچے کا فراک دکھلایا گیا ہے۔ (شکل نمبر ۹۶ اگلے صفحہ پر دیکھیں) جس کی باڈی اور سکرٹ الگ الگ ہیں۔ اس کی آستین

آدھی بنائی گئی ہے۔ جو کہ کہنی سے اوپر

اوپر ہے ؞

اوپر جو باڈی اور سکرٹ کا ذکر آیا ہے

وہاں باڈی سے مراد فراک کا کمر سے اوپر

اوپر کا حصہ ہے جو کہ جسم پر بالکل فٹ ہوتا

ہے۔ اور سکرٹ سے مُراد فراک کا باڈی

سے نیچے کا حصہ ہے۔ یہ حصہ کافی کھُلا

ہوتا ہے۔ یعنی سکرٹ فراک کے گھیرے

کا دوسرا نام ہے۔ جو کہ باڈی سے

بہت زیادہ کھُلا بنایا جاتا ہے۔ بعض دفعہ

تو اس کی چوڑائی باڈی کی چوڑائی سے

تقریباً دوگنی ہو جاتی ہے ؞

شکل نمبر ۹

اس فراک کا ناپ جس کا کہ ہم ڈرائنگ

کرنے لگے ہیں مندرجہ ذیل ہے:۔

۹-۱۸-۵-$\frac{1}{2}$۱۰-۲۲- مندرجہ بالا

ہندسوں سے مراد ۹ انچ باڈی کی لمبائی۔

۱۸ انچ فراک کی لمبائی۔ ۵ انچ آستین کی

لمبائی - $\frac{1}{2}$۱۰ انچ تیرہ اور ۲۲ انچ چھاتی

کا ناپ ہے ؞

فراک کی کل لمبائی ۱۸ انچ ہے اور باڈی ۹ انچ لمبی ہے۔ باقی سکرٹ کی لمبائی بھی ۹ انچ کے برابر ہوئی۔ ڈیڑھ انچ اس کے گھیرے کے نیچے اندر کو موڑا جاوے گا۔ اور نصف انچ سلائیوں میں چلا جاوے گا گویا اصل ناپ سے سکرٹ کی لمبائی دو انچ زیادہ رکھی جاوے گی۔

سکرٹ کی لمبائی کا اصل ناپ جیسا کہ اوپر معلوم کیا گیا ہے ۹ انچ ہے
اس سے ۲ انچ زیادہ ۱۱ انچ کے برابر ہوا۔ سکرٹ کے سامنے اور پیٹھ
کی چوڑائی جتنی زیادہ بنائی جاوے اتنی خوبصورتی فراک کی بڑھتی ہے
یہ گاہک کی مرضی پر منحصر ہے۔ کہ وہ فراک کی سکرٹ کتنی چوڑی بنوانا
چاہتا ہے۔ یا گاہک نے جتنا کپڑا دیا ہے۔ اُس میں سے کتنی چوڑی
سکرٹ بنائی جا سکتی ہے۔ اس صورت میں ہم نے اسے ۹ گرہ چوڑا
بنایا ہے۔ یعنی سکرٹ کے سامنے کی چوڑائی ۹ گرہ اور پیٹھ کی چوڑائی
بھی ۹ گرہ ہے۔ گویا جہاں ہمارا سکرٹ ۱۱ انچ لمبا کاٹا جاتا ہے وہاں
اس کی چوڑائی یا گھیرہ ۲۰ انچ یا ۹ گرہ ہوگا ۔

چونکہ سکرٹ عموماً کپڑے کے سیدھے ٹکڑے کی طرح ہوتا ہے
جب باڈی سے اسے جوڑا جاتا ہے تو سکرٹ میں پلیٹ ڈال کر
اس کی چوڑائی کی زیادتی کو کم کر دیا جاتا ہے۔ انہی پلیٹوں کی وجہ سے
سکرٹ کا گھیرہ خوبصورت نظر آتا ہے۔ جتنے زیادہ پلیٹ ہوں گے۔
اُتنا فراک کا گھیرا زیادہ خوبصورت معلوم دے گا ۔

سکرٹ نقشہ نمبر ۲۹۸ میں نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کی
گئی ہے۔ جس میں ۱-۲ اور ۴-۳ تو اس کی چوڑائی یا گھیرے کو ظاہر
کرتے ہیں اور ۲-۳ اور ۱-۴ اس کی لمبائی کو ۔

(نقشہ نمبر ۲۹۸ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

اب ہم نقشہ نمبر ۲۹۹ کی مدد سے فراک کی باڈی بنانا بتلاتے ہیں
جیسا کہ اوپر بیان کیا جا چکا ہے کہ فراک کا یہ حصہ فٹ بنایا جاتا ہے۔ اس
واسطے باڈی کا کل گھیرا چھاتی کے ناپ ۲۲ انچ سے چار انچ زیادہ
۲۶ انچ کے برابر رکھا جاوے گا اور لمبائی کا ناپ ۹ انچ ہے۔ نصف
انچ سلائی کے واسطے زیادہ کرنے سے $9\frac{1}{2}$ انچ لمبائی اور ۲۶ انچ



باڈی کی چوڑائی رکھی جاوے گی ۔

نقشہ نمبر ۲۹۹ میں ۲۶ انچ چوڑا اور ۱۹ ۱/۲ انچ لمبا کپڑے کا ٹکڑا نشان ۱-۲-۳-۴ سے ظاہر کیا گیا ہے ۔ نشان ۷-۸ پر اس کی چوڑائی کے بیچوں بیچ نشان ڈال کر لکیر لگاؤ اور اس طرح کپڑے کے دو برابر حصے ہو جاتے ہیں ۔ پہلے حصے ۱-۷-۸-۴ کا لکیر ۵-۶

پر میانہ کرو۔ اِسی طرح دوسرے حصے ۷-۲-۳-۸ کا لکیر ۹-۱۰ پر میانہ کرو۔ ایسا کرنے سے ہمارے کپڑے کی شکل ۵-۷-۹-۱۰-۸-٦ کی سی ہو جاوے گی۔ اور کپڑا پہلے سے دوہرا یعنی ڈبل ہو جاوے گا۔ اس کے دونو کنارے ۹-۱۰ اور ۵-٦ تو دوہرے ہیں اور لکیر ۷-۸ پر اُس کا ایک حصہ بغیر جوڑ کے ہے اور دوسرے یعنی اوپر کے حصے کے دونو اکہرے کنارے اِس لکیر پہ آ کر ملتے ہیں +

۷ سے ۱۱ تک اور ۷ سے ۱۲ تک سوا دو دو اِنچ۔ ۱۱ سے ۱۲ تک نقشہ کے مطابق گولائی بناؤ یہ گولائی لکیر ۱۱-۱۲ سے نشان ۷ پر نِصف اِنچ نیچے کو گزرے۔ کپڑے کے اوپر کے حصے کو جس کے دونو کنارے لکیر ۷-۸ پر آ کر ملتے ہیں نشان ۱۱ سے ۱۲ تک اِس گول لکیر کے ساتھ ساتھ کاٹو تو فراک کی باڈی کی پیٹھ کی ٹھیک کی گولائی بن جاوے گی +

۷ سے ۱۷ تک کو ۷ سے ۱۱ تک کی نسبت نِصف اِنچ زیادہ بنا کر ۱۱ سے ۱۷ تک اور ۱۲ سے ۱۷ تک نقشہ کے مطابق باڈی کے سامنے کے گلے کی گولائی بناؤ۔ اور کپڑے کے اُس حصے کو جس میں لکیر ۷ سے ۸ تک جوڑ نہیں ہے۔ ۱۱ سے ۱۷ تک اور ۱۷ سے ۱۲ تک گول لکیر کے ساتھ ساتھ کاٹنے سے حالہ بن جاتا ہے +

۱۱ سے ۱۳ تک اور ۱۲ سے ۱۴ تک میں سے ہر ایک کو چھاتی کے ناپ کے چھٹے حصے $3\frac{1}{2}$ اِنچ کے برابر بناؤ یہ کندھے کی لمبائی کو ظاہر کرتے ہیں۔ ۵ سے ۱۵ تک اور ۹ سے ۱٦ تک میں ہر ایک کو چھاتی کے ناپ کے چوتھے حصے کے برابر بناؤ +

نقشہ کے مطابق سامنے اور پیٹھ کے کندھے اور مونڈھوں کی گولائیاں بنا کر نقشہ کو مکمل کرو +

نقشہ کے مطابق اس کا کالر بنا کر اسے تیار کرو۔ کالر بنانے کا طریقہ یہاں پر چنداں بیان کرنے کی ضرورت نہیں کیونکہ آپ اسے خود بخود قمیضوں اور جمپروں کی مدد سے بنا سکتے ہیں طریقہ تو آپ کی سمجھ میں آ ہی چکا ہے باقی ڈیزائن آپ مختلف شکلوں سے دیکھ دیکھ کر جتنے زیادہ بناویں گے اُتنا آپ کا تجربہ بڑھے گا +

اِس کی آستین بھی قمیض کی طرح کاٹی جاتی ہے۔ مونڈھا چھاتی کے نصف سے ایک اِنچ بڑا ہوگا۔ لہذا اس کے بیان کرنے کی ضرورت نہیں +

شکل نمبر ۹۷

شکل نمبر ۹۷ میں ایک ایسا فراک دکھلایا گیا ہے۔ جس کی باڈی الگ نہیں ہے۔ لہذا اِسے فینسی قمیض اور بلوز وغیرہ کی طرح کاٹ لینا چاہئے +

شکل نمبر ۹۸ میں ایک ایسا فراک دکھلایا گیا ہے۔ جس کی باڈی اور سکرٹ الگ الگ ہیں۔ جہاں شکل نمبر ۹۶ کی باڈی پیٹھ کی طرف کھلتی ہے۔ یعنی بٹن پیٹھ کے درمیان لگتے ہیں وہاں اس فراک کی باڈی کی پیٹھ بند ہوگی اور سامنا کھلے گا اور اس کے اندر پچ بٹن لگے ہوئے ہیں + (شکل نمبر ۹۸ اگلے صفحہ پر دیکھیں)

اس کی کمر پر جہاں باڈی اور سکرٹ ایک دوسرے سے جوڑے گئے ہیں۔ پیٹی لگائی گئی ہے۔ اور سکرٹ کی زیادتی کو بڑے بڑے



پلیٹوں کی بجائے چھوٹے
چھوٹے "چون"
(GATHERING) کے
ذریعے کم کر کے باڈی کے
برابر بنایا جاتا ہے ۔
اس کے کاٹنے کا
طریقہ تقریباً وہی ہی ہے
لہذا اس کے دوبارہ درج
کرنے کی ضرورت نہیں ۔
شکل نمبر ۹۹ ایک ایسے
فراک کو ظاہر کرتی ہے ۔
جس کی باڈی الگ ہے ۔
اور سکرٹ الگ ۔ باڈی
کے نچلے سرے سیدھے
ہونے کی بجائے کٹاؤدار
ہیں ۔ آستین اس کی ساری
بنائی گئی ہے ۔

شکل نمبر ۹۸

شکل نمبر ۹۹ اگلے صفحہ پر دیکھیں




شکل نمبر ۱۰۰
ایک ایسے فراک
کی ہے۔ جس کے
بازو سارے ہیں۔
کمر میں مکمل پیٹی لگائی
گئی ہے ؂

لوٹ:۔
چونکہ فراک عموماً
بلوز اور جمپروں کی
طرح کاٹے جاتے
ہیں۔ اسواسطے ہم
اِن میں سے صرف
ایک طریقہ لکھنے
پر اکتفا کرتے ہیں۔
باقی اس سے آگے
شکل نمبر ۱۰۱ سے لے
کر شکل نمبر ۱۰۶ تک
فراقوں کے چند
نمونے درج ہیں۔
جن کی پیٹھ بھی ساتھ
دکھلائی گئی ہے ؂

# چھٹا سبق

## پیٹی کوٹ - دراز - باڈی اور کمبینیشن

## پیٹی کوٹ

یہ ساڑی کے نیچے پہننے کا کپڑا ہے - یہ عموماً لٹھے یا بوسکی وغیرہ کا بنایا جاتا ہے - اور اِس پر ایک گز عرض کا دو گز کپڑا لگتا ہے - اِس کی لمبائی تقریباً ۳۰" اِنچ کے لگ بھگ ہوتی ہے - اس کے نیچے گھیرے میں جھالر یا لیس لگائی جاتی ہے - اوپر نیفہ یا پیٹی ہوتی ہے - پیٹی کمر کے ناپ کے برابر ہوتی ہے ۔

نقشہ نمبر ۳۰ میں ایک گز عرض کا دو گز کپڑا ڈبل کر کے نشان ۱-۲-۳-۴ سے دکھلایا گیا ہے - اس میں سے دو دو گرہ لمبے تین ٹکڑے پیٹی اور جھالر کے واسطے کاٹ کر الگ کرو - باقی ٹکڑا ۱-۲-۶-۵ میں سے سیدھا ٹکڑا ۱-۲۱-۲۲-۵ دو گرہ چوڑا کاٹ کر الگ کرو اور باقی بچے ہوئے کپڑے ۲۱-۲-۶-۲۲ کے عین بیچ میں ۱۱ سے ۱۲ تک لکیر لگاؤ - ۱۱-۱۳ و ۱۱-۱۶ و ۲۲-۱۵ و ۶-۱۴ میں سے ہر ایک کو کمر کے ناپ کے آٹھویں حصے کے برابر بناؤ - ۱۳ سے ۱۴ تک اور ۱۵ سے ۱۶ تک سیدھی لکیریں بناؤ - ان لکیروں کو الگ الگ ناپ




کر لکیر ۱۱ - ۱۲ کی لمبائی سے ان کی لمبائی کا مقابلہ کرو ۔ یہ لکیریں لکیر ۱۱ - ۱۲
سے جتنی زیادہ لمبی ہوں اس کا نصف نصف دونو سروں پر کم کر کے نشان ۱۷
۱۸ - ۱۹ اور ۲۰ لگاؤ ۔
اب کپڑے کو ۲ سے ۱۹ تک - ۲۱ سے ۱۷ تک - ۱۲ سے ۱۸
تک اور ۱۲ سے ۲۰ تک کاٹو - پھر کپڑے کو ۱۶ سے ۱۵ تک اور ۱۳
سے ۱۴ تک کاٹو اور ان کٹے ہوئے ٹکڑوں کو نقشہ نمبر ۲۰۱ کی طرح ٹکڑا
۱۶ - ۱۳ - ۲۰ - ۱۸ کے ساتھ اس طرح جوڑ دو کہ ان کے کم چوڑے سرے
تو اوپر کو آجادیں اور زیادہ چوڑے نیچے کو - اس طرح ٹکڑا ۱ - ۲۱ - ۲۲ - ۵
بھی اس کے ساتھ جوڑ کر اس کے نیچے جھالر یا بیل لگا کر اسے مکمل کرو ۔




## ۲- دراز

دراز ایک طرح کا ڈبل کاٹ کا پاجامہ ہے۔ جس کی لمبائی گھٹنوں سے ذرا اوپر ہوتی ہے۔ اور بعض دفعہ یہ گھٹنوں سے ذرا نیچے تک بھی لمبا بنایا جاتا ہے۔ اس کی موہریوں کے نیچے بھی پیٹی کوٹ کی طرح جھالر یا لیس لگائی

جاتی ہے۔ اس کے واسطے کپڑا بھی ڈبل کاٹ کے پاجامہ کی طرح
معلوم کیا جاتا ہے۔ اس کے کاٹنے کا طریقہ بتلانے کی چنداں ضرورت
نہیں۔ نقشہ نمبر ۳۰۲ کو دیکھنے سے آپ خود بخود اسے سمجھ سکتے ہیں
(نقشہ نمبر ۲۰۲ پچھلے صفحہ پر دیکھیں) ہاں جہاں ڈبل کاٹ کے پاجامہ میں
۱ سے ۲ تک گول لکیر ہوتی ہے۔ وہاں درازی میں سلوار کی طرح سیدھی
لکیر بنائی جاتی ہے +

# ۳۔ باڈی

باڈی کئی قسم کی بنائی جاتی ہے۔ ہم شکل نمبر ۱۰۷ سے ۱۱۰ تک باڈیوں
کے چند نمونے پیش کرتے ہیں اور نقشہ نمبر ۳۰۳ میں کپڑے کا چوکور ٹکڑا

نقشہ نمبر ۳۰۳

نقشہ نمبر ۳۰۴

نقشہ نمبر ۳۰۵

(شکل نمبر ۱۰۷-۱۰۸-۱۰۹ اور ۱۱۰ اگلے صفحوں پر دیکھیں)



شکل نمبر ۱۱۰



شکل نمبر ۱۰۹

لے کر اس میں سے نقشہ نمبر ۳۰۴ کے مطابق دو ٹکڑے بنا کر اُن کو نقشہ نمبر ۳۰۵ کے مطابق ایک دوسرے کے ساتھ جوڑ کر نشان ۱-۲- ۳ اور ۴ پر فیتے (کپڑے کے ٹیپ) بنا کر جوڑ دو۔ نشان ۱ اور ۲ پر کے فیتے کندھوں کے اوپر سے پیٹھ کی طرف لے جا کر بالترتیب نشان ۴ اور ۳ پر کے فیتوں سے باندھ دئے جاویں گے۔ نشان ۴ اور ۳ پر کے فیتے بغل کے نیچے سے گذار کر پیٹھ پر لے جائے جاویں گے تاکہ کندھوں کے اوپر والے فیتوں سے باندھے جا سکیں

# ۴- کمبی نیشن

(COMBINATION)



شکل نمبر ۱۱۱

یہ ایک انگریزی کا لفظ ہے
جس کے معنی ہیں میل یا ملاپ۔
چونکہ یہ قمیض اور نکر کو ملا کر بنتا ہے
یعنی قمیض اور نکر کے مجموعے کو
ہی کمبی نیشن کہتے ہیں۔ یہ عموماً
چھوٹے بچوں کے واسطے بنایا
جاتا ہے۔ اس کی قمیض عموماً
ٹینس کالر کی ہوتی ہے۔ قمیض کی
آستین آدھی بنائی جاتی ہیں۔
نکر کے آگے پیچھے اور دونو
سائیڈوں پر کاج (BUTTON
HOLES) بنائے جاتے ہیں۔
قمیض پر ان کاجوں کے مقابل
میں بٹن لگا کر وہ بٹن ان کاجوں
میں لگا دئے جاتے ہیں۔ جو کہ
پیٹی یا برسیز وغیرہ کا کام دیتے
ہیں۔
چونکہ آپ کو قمیض اور نکر




ن کے کاٹنے کا طریقہ مکمل طور پر بتلایا جا چکا ہے۔ اس واسطے یہاں پر اس کی تشریح کر دینا کافی ہے اور اس کے بنانے کا طریقہ بتلانے کی چنداں ضرورت نہیں ۔

شکل نمبر ۱۱۱ سے ۱۱۴ تک کمبی نیشن کے نمونے دیئے گئے ہیں ۔

(شکل نمبر ۱۱۴ اگلے صفحہ پر دیکھیں)




دوست درزیاں - مجلد - ۶۰۰ صفحے قیمت علاوہ محصولڈاک

اُردو اڑھائی روپے ہندی تین روپے

درزی ۱۷۵ صفحے قیمت علاوہ محصولڈاک اُردو ایک روپیہ ہندی عہ/۸

ہمارا پتہ :- درزی گھر رنگ محل بازار لاہور

چھاپنے والے :- درگا آرٹ پریس انارکلی لاہور